


# BOQONNAA ALFAATIHAAH

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**
kanaa gabrummaa guutuudhaan gara Rabbitti deebi'uu mirkaneessuudha.

**Ibsa suurattii:**
Suuraa 'Alfaatihaa' (bantuu) sababni isheen jedhamteef Qur'aanni Rabbii waan isheedhaan eegalameefi. Sababa ergaa Qur'aanaa kan akka Tawhiidaa, ibaadaa, gara seenaatti akeekuufi kkf of keessaa qabduuf 'Ummul Qur'aan' (haadha Qur'aanaa) jedhamtees ni waamamti. Isheen irra guddoo suuraa Qur`aanaati. Ammas ishiin Sab`ul masaanii (deddeebituu torban) jedhamtees ni waamamti.

(1) Maqaa Rabbii Isa ol ta'eetiin gargaarsifataa maqaa Isaa dubbachuu irraa barakaa barbaadaan Qur'aana qara'uu ittiin eegala. 'Bismillaah'n maqoota Rabbii gaggaarii keessaa sadii of keessatti qabatteetti. Isaanis:

a. 'Allaah': hiikti isaa dhugaan gabbaramaa jechuudha. Inni maqoolee Rabbii keessaa kan Isa qofaafi irra dhuunfaa ta'eedha. Isa malee wanti biraa ittiin hin moggaafamu.

b. 'Arrahmaan': hiikti isaa abbaa rahmata ballaa jechuudha. Inni matuma Isaatti 'Arrahmaani. '

c. 'Arrahiim': hiikti isaa kan rahmanni isaa gara uumamaatti dhaqqabdu jechuudha. Inni rahmata Isaatiin uumama isaa irraa abbaa fedhe mararfata. Isaan keessaa tokko gabroota Isaa mu'uminootaati.

(2) Gosoonni faaruu kan sifata guddinaafi guutummaa hunduu kan isaa qofa. Inni Rabbii waa hundaa, uumaa isaaniifi jijijjiiraa isaanii waan ta'eefi. Aalama jechuun waan Rabbiin malee jiru cufa.

(3) Erga aayata darbe keessatti Isa faarsee faaruu Rabbii ol ta'e irratti deddeebisuudha.

(4) Waan Guyyaa Qiyaamaa keessatti argamu hundaafuu abbaa ta'uu Isaatiin isa guddisuudha. Bakka lubbuun tokko lubbuu biraa homaa hin fayyanne waan ta'eef. Guyyaan murtii (Addiin) guyyaa mindaatiifi qorannooti.

(5) Gosa ibaadaatiifi ajajamuutiin Si kophaa baafna. Si waliin waan biraa hin qindeessinu. Dhimma keenya hunda keessattuu suma qofarraa gargaarsa barbaanna. Khayriin hunduu suma harka qofa jira waan ta'eef. Si malees gargaaraan waan hin jirreef.

(6) Gara karaa sirriitti nu qajeelchi. Karaa sana keessa nu naqii isarratti gadi nu dhaabi. Qajeelumas nuuf dabali. Karaa sirrii jechuun karaa ifa galaa kan jallinni keessa hin jirreedha. Innis Islaama isa Rabbiin Nabi Muhammadiin (saw) ittiin ergeedha.

(7) Karaa gabroota keetii warra isaan qajeelchuudhaan tola itti ooltee kan akka nabiyyootaa, siddiiqota, wareegamtootaafi saalihootaa sana. Warra sanaan saahiboomuun toleera. Karaa warra haqa baranii isa hordofuu dhiisuudhaan isaan irratti dallanamee kan akka Yahuudotaatiin ala ta'eedha. Ammas karaa warra haqa irraa jallatee kan sababa dhugaa barbaaduu keessatti hanqina qabaniif jecha gara isaa hin qajeelle kan akka Nasaaraatiin ala ta'eedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sababni Rabbiin Qur'aana Isaa bismillaadhaan jalqabeef gabroota Isaa akka isaan gargaarsa Isaa barbaachaaf jecha gochaafi jecha isaanii isheedhaan eegalanu akeekuudhaafi.
- Qajeelfamni gabroottan Rabbii gaggaarii du'aa'ii keessatti Rabbiin guddisuufi isa faarsuudhaan eegalanii ergasii kadhaatti seenu.
- Akka Nasaaraa jallattootaatti haqa barbaaduu keessatti gabaabbachuu irraa yookiin akka Yahuudaa warra itti dallanamee haqa beekanutti hojjachuu dhiisuu irraa Muslimoota akeekkachiisa.
- Iimaanni guutuun kan argamu ibaadaa Rabbiif qulqulleessuufi gargaarsa isa qofa irraa barbaaduudhaan akka ta'e suurattiin ni akeekti.




# BOQONNAA ‘ALBAQARAA’

- Isheen suuraa Madiinaati -

**Kaayyoo Suurattii:**
akka dachii misoomsaniifi diinii Rabbiitiin dhaabbatanuuf ummata qopheessuu, qoodama namaa ibsuu, ishee keessa bu’uura iimaanaatiifi bu’uuaalee sharii’aatu jira.

**Ibsa suurattii:**
Suuraan kun sababni isheen suuraa ‘Albaqaraa’ (suuraa loonii) jedhamteef waan seenaan sa’a Banii Israa’iil ishee keessatti dubbatamteefi. Ishee keessa sharii’aa Rabbii hojii irra oolchuutti ariifachuun dirqama ta’uufi akka Yahuudota irraa argametti duuba harkifachuu dhiisuu akeekuutu jira.

(1) (Alif, Laam, Miim) kuni qubeelee gariin suuraa Qur’aanaa ittiin jalqabamani keessaayi. Isheen qubeelee ciccittuu ogga kophaa isheetti dhufte hiika hin qabneedha. Fakkeenyaaf ( أ, ب, ت . . . ) warri kun hiika mataa isaanii hin qabanu. Isheen iccitii of keessaa qabdi. Qur’aana keessa wanti iccitii hin qabne waan jirreef. Iccitii kana keessaa akkaan barbaachisaan Qur’aana kana kan qubeelee kaafiroonni beekaniifi ittiin dubbatan irraa argameen isaanuma dadhabsiisuutu keessa jira. Kanaafuu booda isheetii waa’ee Qur’aanaa dubbachuun akkuma suuraa kana keessa jiru baay’inaan argama.

(2) Kitaabni guddaan kun akkaataa bu’iinsa isaa, lafzii isaatiifi hiika isaa ilaalchisee mamiin isa keessa hin jiru. Inni haasawa Rabbiiti. Warra Rabbiin sodaatan gara karaa Isaatti nama dhaqqabsiisutti qajeelcha.

(3) Warri Rabbiin sodaatan warra waan fagootti amananiidha. Fagoon kun waan qaama miiraatiin itti hin dhaqqabamneefi nurraa fagaate kanneen Rabbiin nutti hime yookiin ergamaan Isaa nutti hime kan akka Guyyaa Qiyaamaati. Ammas isaan warra salaata akka Rabbiin karaa godhetti ulaagaalee, arkaana, waajibaafi sunnaa ishee eeggachuudhaan gadi dhaabaniidha. Ammas isaan warra waan Rabbiin isaaniif arjoome irraa waan dirqamaa kan akka zakaa yookiin kan dirqama hin ta’in kan akka sadaqaa sunnaa mindaa Rabbiin biraa kajeeluuf kennaniidha.

(4) Ammas isaan warra wahyii Rabbiin sirratti (Muhammad irratti) buuseefi kan nabiyyoota siin duraa irratti buuse odoo adda hin baasin itti amananiidha. Akkasumas isaan warra aakhiraafi wantoota ishee keessa jiran mindaafi adabbii isheetti iimaana muramaa amananiidha.

(5) Warri amaloota armaan oliitti ibsaman qaban karaa qajeelumaa mijeeffataniiru. Isaan waan barbaadan argachuufi waan sodaatan irraa bilisa ba’uudhaan addunyaafi aakhiraatti milkaa’oodha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Guutummaan guutuutti mamii dhabamsiisuun isaa Rabbiin biraa ta’uu isaatiif ragaadha. Sababni isaas uumamni haasawa isaa keessatti kana dubbachuun isaaf hin mijaa’u.
- Waan Qur’aana keessa jiru kan akka qajeelfama gurguddaatiin warra Rabbiin sodaatanii Isa guddisan malee kan biraa ittiin hin fayyadamanu.
- Sadarkaalee iimaanaa guddaa keessaa tokko waan fagootti amanuudha. Sababni isaas inni waan Rabbiin ittiin adda ta’e kan akka beekumsa fagoo Isaaf kennuufi ergamaa isaatiifis waan isaan Rabbirraa dubbatan kennuufii of keessaa qaba.
- Yeroo baay’ee Rabbiin salaataafi zakaa walitti qindeessa. Sababni isaas salaanni ibaadaa Rabbiif qulqulleessuu yoo ta’u zakaan immoo gabrootaaf tola ooluudha. Isaan lamaan mata duree milkuutiifi bilisa ba’uuti.
- Rabbitti amanuufi gaarii hojjachuun addunyaatti qajeeluma aakhiraatti immoo milkeenya namaaf argamsiisa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ
لَا يُؤۡمِنُونَ ٦ خَتَمَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَعَلَىٰ سَمۡعِهِمۡۖ وَعَلَىٰٓ
أَبۡصَٰرِهِمۡ غِشَٰوَةٞۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٧ وَمِنَ ٱلنَّاسِ
مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَمَا هُم بِمُؤۡمِنِينَ ٨
يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَمَا يَخۡدَعُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ
وَمَا يَشۡعُرُونَ ٩ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ فَزَادَهُمُ ٱللَّهُ مَرَضٗاۖ
وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡذِبُونَ ١٠ وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ
لَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ قَالُوٓاْ إِنَّمَا نَحۡنُ مُصۡلِحُونَ ١١ أَلَآ إِنَّهُمۡ
هُمُ ٱلۡمُفۡسِدُونَ وَلَٰكِن لَّا يَشۡعُرُونَ ١٢ وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ
ءَامِنُواْ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُۗ
أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا يَعۡلَمُونَ ١٣ وَإِذَا لَقُواْ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ إِلَىٰ شَيَٰطِينِهِمۡ قَالُوٓاْ إِنَّا
مَعَكُمۡ إِنَّمَا نَحۡنُ مُسۡتَهۡزِءُونَ ١٤ ٱللَّهُ يَسۡتَهۡزِئُ بِهِمۡ وَيَمُدُّهُمۡ
فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ١٥ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلضَّلَٰلَةَ
بِٱلۡهُدَىٰ فَمَا رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمۡ وَمَا كَانُواْ مُهۡتَدِينَ ١٦



Rabbiin yeroma amala Mu’uminoota warra Isa sodaatanii gubbaafi keessi isaanii tolee ibse, amala kaafiroota gubbaafi keessi isaanii badee dubbate. Ni jedhe:

(6) Warri kafaran jallinaafi didiinsa isaanii itti fufoodha. Ati isaan akeekkachiisuuniifi dhiisuun waluma qixa.

(7) Rabbiin qalbii isaanii haguugee dhara ishee keessa jiru irratti ishee cufe. Dhageettii isaanii irrattis waan haguugeef dhageettii qeebaluu hin dhaga’anu. Ija isaanii irrattis haguuggii waan godheef haquma ifaa ta’eyyuu hin arganu. Aakhiraatti adabbii guddaatu isaaniif jira.

Rabbiin yeroma amala kaafiroota gubbaafi keessi isaanii badee ibse, amala munaafiqoota keessi isaanii badee gubbaan isaanii akka namaa mul’atutti tolee ibsee ni jedhe:

(8) Namoota irraa garee odoo keessi isaanii kaafira ta’ee jiruu dhiiga isaaniitiifi qabeenya isaanii irratti sodaatanii arraba isaaniitiin nuti mu’uminoota jedhantu jiru.

(9) Iimaana mul’ifatanii kufrii dhoksuudhaan Rabbiifi mu’uminoota ganu. Isaan dhugaatti matuma isaanii qofa ganaaru garuu isaan sana hin beekanu. Rabbiin waan iccitii beekuuf amaloota isaaniitiifi haala isaanii mu’uminootatti beeksiseera.

(10) Sababni kanaa qalbii isaanii keessa shakkiitu jira. Mindaan gosuma hojjatan irraa waan ta’eef Rabbiinis shakkii isaanii irratti shakkii isaaniif dabale. Sababa isaan Rabbirrattiifi namoota irratti sobanii waan Muhammad (saw) ittiin dhufes sobsiisaniif ibidda irraa sadarkaa gadii kan ta’e keessatti adabbii laalessaatu isaaniif jira.

(11) Yeroo kufrii, yakkaafi kan birootiin dachii keessatti badii raawwachuu irraa dhorgaman mormaniiti nuti warra ofiifis gaarii gaarii hojjatuudhas jedhu.

(12) Dhugaan jiru immoo isaan warra badiiti; garuu isaan sana hin beekanu. Hojiin isaanii sunis matumti ishee badii akka ta’e hin beekanu.

(13) Yeroo akka sahaabonni Muhammad (saw) amananitti amanuu ajajaman bifa mormiitiifi qishnaatiin ‘nuti akka warri sammuu xiqqoo amananitti amannaa?’ jechuun deebii kennan. Dhugaan jiru immoo isaantu wallaale malee gowwaan isaanuma.

(14) Yeroo mu’uminootaan wal qunnaman waan isinitti amantan dhugoomsineerra jedhu; kana immoo mu’uminoota sodaaf jedhu. Yeroo mu’uminoota biraa gara matootii isaaniitti deebi’an isaan hordofuu irratti gadi dhaabachuu isaanii mirkaneessuuf nuti karaa keessan irratti isinii waliin jirra. Garuu Mu’uminootatti qishinuufi baacuuf jecha gubbaadhaan isaan fakkaanna.

(15) Rabbiin gosuma hojii isaanii isaan mindeessuuf jecha waan isaan Mu’uminootatti qishineessaniif isaanitti qishinaa’a. Kanaafuu addunyaa irratti ahkaama Mu’uminootaa isaaniif godhe. Aakhiraatti immoo kufriifi nifaaqa isaanii irratti isaan mindeessa. Akkasumas akka isaan jallinaafi daangaa taruu keessatti dhama’aafi shakkoo ta’anii hafaniif yeroo kennaaf.

(16) Warri kun isaanumatu gowwoota; sababni isaas isaantu iimaana kufriitti jijjiirratan. Rabbitti amanuu waan hoonga’aniifi gara haqaatti waan hin qajeelleef jecha daldalli isaanii bu’aa hin godhanne.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namoota Rabbiin sababa diddaa isaaniitiifi sobsiisuu isaaniitiin qalbii isaanii irratti haguuge mu’ujizaan yoo hangam guddateyyuu isaan hin fayyadu.
- Rabbiin zaalimoota kijibsiisan [adabuu dhiisee] yeroo kennuun daguu yookiin isaan irraa dadhabee odoo hin ta’in akka isaan dilii dabalatanii adabbiin isaanii guddoo taatuufi.

مَثَلُهُمۡ كَمَثَلِ ٱلَّذِي ٱسۡتَوۡقَدَ نَارٗا فَلَمَّآ أَضَآءَتۡ مَا حَوۡلَهُۥ
ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمۡ وَتَرَكَهُمۡ فِي ظُلُمَٰتٖ لَّا يُبۡصِرُونَ ١٧ صُمُّۢ
بُكۡمٌ عُمۡيٞ فَهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ١٨ أَوۡ كَصَيِّبٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ
ظُلُمَٰتٞ وَرَعۡدٞ وَبَرۡقٞ يَجۡعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ
ٱلصَّوَٰعِقِ حَذَرَ ٱلۡمَوۡتِۚ وَٱللَّهُ مُحِيطُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩ يَكَادُ ٱلۡبَرۡقُ
يَخۡطَفُ أَبۡصَٰرَهُمۡۖ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم مَّشَوۡاْ فِيهِ وَإِذَآ أَظۡلَمَ عَلَيۡهِمۡ
قَامُواْۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَذَهَبَ بِسَمۡعِهِمۡ وَأَبۡصَٰرِهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ
كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٠ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعۡبُدُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي
خَلَقَكُمۡ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ٢١ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ
ٱلۡأَرۡضَ فِرَٰشٗا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءٗ وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجَ
بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزۡقٗا لَّكُمۡۖ فَلَا تَجۡعَلُواْ لِلَّهِ أَندَادٗا وَأَنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ٢٢ وَإِن كُنتُمۡ فِي رَيۡبٖ مِّمَّا نَزَّلۡنَا عَلَىٰ عَبۡدِنَا فَأۡتُواْ
بِسُورَةٖ مِّن مِّثۡلِهِۦ وَٱدۡعُواْ شُهَدَآءَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن
كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٣ فَإِن لَّمۡ تَفۡعَلُواْ وَلَن تَفۡعَلُواْ فَٱتَّقُواْ ٱلنَّارَ
ٱلَّتِي وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلۡحِجَارَةُۖ أُعِدَّتۡ لِلۡكَٰفِرِينَ ٢٤



(17) Munaafiqoota kanaaf Rabbiin fakkeenya lama godhe: fakkeenya ibiddaatiifi kan bishaaniiti. Fakkeenyi isaanii kan ibiddaa: isaan akka nama ibsachuuf jecha ibidda qabsiifatee yeroma isheen bareechitee iftee innis ifa isheetti nin fayyadama jechuu mirkaneeffatu dhaamtee ifti ishees dhabamee wanti gubu qofti hafee abbootiin ishee dukkana keessatti kan homaa hin argineefi karaattis hin qajeelle ta'anii hafaniiti.

(18) Isaan duudaadha; dhageettii qeebaluu haqa hin dhaga'anu. Arraba hidhamoodha; hin dubbatanu. Haqa arguu irraas jaamaadha. Kanaafuu jallina irraa hin deebi'anu.

(19) Fakkeenyi isaanii kan bishaanii immoo isaan akka rooba baay'ee duumessa dukkanni wal irra kuufame, kakawwee (mandiisuu)fi calanqeen (hangaasuun) keessa jiru ummata wahii irratti bu'ee sodaan cimaan isaan qabnaan cimina sagalee bakakkaa irraa du'a sodaaf jecha gurra isaanii fiixee quba isaaniitiin cufataniiti. Rabbiin kaafirootaan marsaadha; Isa hin dadhabsiisanu.

(20) Calanqeen cimina ifa isaa irraa kan ka'e agartuu isaanii fuuchuutti dhihaata. Yeroo calanqeen isaaniif ibse fuulduratti adeemu. Yeroo isaaniif hin ibsin dukkana keessatti hafanii socho'uu dadhaban. Rabbiin odoo fedhee dandeettii isaa kan waa hunda wal geessu saniin waan isaan dhugaa irraa garagalaniif dhageettii isaaniitiifi agartuu isaanii ni dhabamsiisa; gara isaaniittis hin deebitu ture. Roobni Qur'aanaaf fakkeenya yoo ta'u sagaleen bakakkaa immoo dheekkamsa isa keessa jiruuf fakkii ta'e. Ifti calanqee immoo dhugaa yeroo tokko tokko isaanitti mul'atuuf fakkeenya ta'e. Cimina bakakkaa irraa gurra cufachuu isaanii immoo haqa irraa gara galuufi isa qeebaluu dhabuu isaaniitiif fakkeenya godhe. Hariiroon munaafiqootaafi fakkeenya godhame lamaanii irraa fayyadamuu dhabuu isaaniiti. Fakkeenya ibiddaa keessatti abbaan qabsiifate sun dukkanaafi gubaa malee homaa hin fayyadamne. Fakkeenya isa kan bishaanii keessatti immoo warri roobeef waan isaan naasisuufi rifachiisu malee hin fayyadamne. Akkuma kana munaafiqoonnis Islaama keessatti jabinaafi goggogina malee homaa hin argatanu. Rabbiin yeroma akaakuu namaa mu'uminoota, kaafirootaafi munaafiqoota dubbatee ka'ee hunda isaaniituu ibaadaan Isa tokkomsuutti waame. Rabbiin ol ta'e ni jedhe:

(21) Yaa namootaa! Rabbii keessan qofa gabbaraa. Isatu isiniifi ummata isiniin duraa uume waan ta'eef. Ajaja Rabbii guutuufi dhorkaa isaa irraa fagaachuudhaan jidduu keessaniifi jidduu adabbii Isaatti tiksaa godhachuutu kajeelama.

(22) Rabbiin isa dachii afata diriiraa isinii godhee samii immoo gubbaa isheetti ijaarsa cimaa godheedha. Inni rooba buusuudhaan kan isin qanansiisuufi rooba sanaan fuduraalee adda addaa dachii irraa soorata akka isinii ta'uuf biqilchuudha. Kanaafuu odoo Rabbiin malee kan uumu akka hin jirre beektanuu Rabbiif hiriyafi fakkaataa hin godhinaa.

(23) Yaa namootaa! Yoo Qur'aana gabricha keenya Muhammad irratti buufame san irraa mamii keessa jiraattaniif, waan himattan keessatti dhugaa kan dubbattanu yoo taatan suuraa tokko kan isa fakkaattu odoma irra gabaabduu suuraallee taatee fidaa; deeggartoota keessan irraayis warra dandeessanu waammadhaa jechuudhaan isin dadhabsiifna.

(24) Yoo kana hin hojjatin fuula durattis gonkuma hin dandeessanu waan ta`eef ibidda namoota adabbii haqa godhateen, gosoota dhakaa isaan gabbaraniifi waan biraatiin qabsiifamtu sana sodaadhaa. Dhugumatti ibidda kana Rabbiin kaafirootaaf qopheesse.

### Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Rabbiin ol ta'e munaafiqoota yeroo isaan haala kam irrayyuu itti dhimmamaniifi hundarra itti jabaattu keessatti mindaa munaafiqummaafi haqa irraa gara galuu isaaniitiin isaan tumsuu dhiisa.
- Ragaan guddaan ibaadaa Rabbiin qofaaf gochuu dirqama godhu Rabbiin ol ta'e Isatu waan uumama kana keessa jiru nuuf uumee nuuf laaffise ta'uudha.
- Uumamni hunduu waan suuraa Qur'aanaa fakkaatu tokko fiduu dadhabuun, inni Rabbii ogeessa beekaa biraa buufamaa ta'uu isaa akeeka.

وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمۡ جَنَّٰتٖ
تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ كُلَّمَا رُزِقُواْ مِنۡهَا مِن ثَمَرَةٖ
رِّزۡقٗا قَالُواْ هَٰذَا ٱلَّذِي رُزِقۡنَا مِن قَبۡلُۖ وَأُتُواْ بِهِۦ مُتَشَٰبِهٗاۖ
ربع الحزب وَلَهُمۡ فِيهَآ أَزۡوَٰجٞ مُّطَهَّرَةٞۖ وَهُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٥ ۞إِنَّ
ٱللَّهَ لَا يَسۡتَحۡيِۦٓ أَن يَضۡرِبَ مَثَلٗا مَّا بَعُوضَةٗ فَمَا فَوۡقَهَاۚ فَأَمَّا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ فَيَعۡلَمُونَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡۖ وَأَمَّا
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَيَقُولُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلٗاۘ
يُضِلُّ بِهِۦ كَثِيرٗا وَيَهۡدِي بِهِۦ كَثِيرٗاۚ وَمَا يُضِلُّ بِهِۦٓ
إِلَّا ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٦ ٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهۡدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ
مِيثَٰقِهِۦ وَيَقۡطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيُفۡسِدُونَ
فِي ٱلۡأَرۡضِۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٢٧ كَيۡفَ
تَكۡفُرُونَ بِٱللَّهِ وَكُنتُمۡ أَمۡوَٰتٗا فَأَحۡيَٰكُمۡۖ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ
ثُمَّ يُحۡيِيكُمۡ ثُمَّ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٢٨ هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ
لَكُم مَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ
فَسَوَّىٰهُنَّ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٩



(25) Dinniinni darbe kan kaafirootaa yeroo ta'u Mu'uminoota warra gaarii hojjatan immoo jannata gamoofi mukkeen ishee jala laggeen yaatuun gammachiisi. Fuduraalee ishee gaggaarii irraa ogga nyaachifaman waan fuduraalee addunyaatiin akkaan wal fakkaatuuf kun fakkiidhuma fuduraalee duraan nyaachifamneeti jedhan. Fuduraalee bocaafi maqaadhaan wal fakkaattutu isaaniif dhiheeffamnaan isheedhuma duraan beeknu jechuu murteessan. Garuu isheen dhandhamaan wal dhabdi. Jannata keessa isaaniif niitolii waan lubbuun irraa dheessituufi waan akka addunyaatti nama jibbisiisu irraa qulqulleeffamantu jiru. Isaan qananii yeroo hundaa hin dhumne kan qananii addunyaatiin faallaa ta'e keessa jiraatu.
(26) Rabbiin waan fedheen fakkii godhuu irraa hin qaanfatu. Kanaafuu bookeefi waan guddina yookiin xinneeya keessatti isheedhaa oliitiin fakkeenya ni godha. Namoonni kana ilaalchisee bakka lamatti qoodamu: mu'uminootaafi kaafiroota. Mu'uminoonni dhugoomsaniiti fakkeenya gochuu kana keessa iccitiitu jira jechuu beeku. Kaafiroonni immoo bifa qishnaatiin sababa Rabbiin uumama xixiqqoo kan akka bookee, tisiisaafi birbirooftuu (sharariitii) fakkii godheef wal gagaafatu. Deebiin Rabbiin biraa dhufee fakkeenya gochuu kana keessa qajeelfamaafi namoota qormaatuutu keessa jira jedha. Namoota kana irraa kan Rabbiin fakkeenya kanaan sababa isaan ishee xinxaluu dhiisuutiin jallisutu jira. Warri kun baay'eedha. Ammas isaan irraa nama Rabbiin sababa isheedhaan gorfamuutiin isaan qajeelchutu jira. Isaan kunis baay'eedha. Garuu nama jallina haqa godhate malee hin jallisu. Isaanis warra ajaja Rabbii fincilan kan akka munaafiqootaati.
(27) Isaan warra waadaa Rabbiin akka Isa qofa gabbaraniifi ergamaa isaa kan ergamoonni isa duraa waa'ee isaa dubbatan hordofan seensise diiganiidha. Warri waadaa Rabbii diigan kun waan Rabbiin walitti fufaa jedhe kan akka firoomaa kutuufi dachii keessatti badii baay'isuudhaan ibsaman. Isaan kun warra carraan isaanii addunyaafi aakhiraatti duraa hir'ateedha.
(28) Yaa kaafirootaa! dubbiin keessan baay'ee nama ajaa'iba. Odoo mallattoo dandeettii isaa ofuma keessatti agartanuu akkamumatti Rabbitti kafartu? Dhabamoo turtaniiti isin uumee isin jiraachise. Ergasii Inni isin ajjeesee sana booda isin kaasa. Ergasii waan hojjattanii dabarsitan irratti isin qorachuuf gara Isaatti isin deebisa.
(29) Rabbuma qofatu wantoota dachii keessaa kan akka laggeenii, mukkeeniifi kkf hunda isinii laaffifnaan akka isin itti fayyadamtaniifi ittiin bashannantaniif isinii uume. Sana booda samii gubbaatti ol ta'ee samii torban guutee uume. Inni Isa beekumsi Isaa waan hunda marseedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Guutuu ta'uu qananii jannataa irraa kan ka'e gammachuu ishee hanqinni tokkollee hin booressu; rakkinni tokkollee itti hin makatu.
- Fakkeenya Rabbiin godhu Mu'uminoota malee namni ittiin fayyadamu hin jiru. Sababni isaas isaan qofatu dhugaadhaan qajeeluma fedha.
- Amalli faasiqootaa beekamaan waadaa Rabbiifi uumama waliin qaban diiguudha. Akkasumas waan Rabbiin walitti fufuu ajaje muruufi badii dachii keessa babal'isuuf deemuudha.
- Wantoota uumamaa keessatti bu'uurri isaanii eeyyamamaafi qulqulluudha. Sababni isaas Rabbitu wantoota dachii keessaa gabrootaaf uumuudhaan tola isaanitti oole waan ta'eef.

وَإِذۡ قَالَ رَبُّكَ لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي جَاعِلٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ خَلِيفَةٗۖ قَالُوٓاْ
أَتَجۡعَلُ فِيهَا مَن يُفۡسِدُ فِيهَا وَيَسۡفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحۡنُ نُسَبِّحُ
بِحَمۡدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَۖ قَالَ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٣٠ وَعَلَّمَ
ءَادَمَ ٱلۡأَسۡمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمۡ عَلَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ
أَنۢبِـُٔونِي بِأَسۡمَآءِ هَٰٓؤُلَآءِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣١ قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ
لَا عِلۡمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمۡتَنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٣٢ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ
أَنۢبِئۡهُم بِأَسۡمَآئِهِمۡۖ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم بِأَسۡمَآئِهِمۡ قَالَ أَلَمۡ أَقُل
لَّكُمۡ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ غَيۡبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَأَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ
وَمَا كُنتُمۡ تَكۡتُمُونَ ٣٣ وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ
فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰ وَٱسۡتَكۡبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٤ وَقُلۡنَا
يَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ ٱلۡجَنَّةَ وَكُلَا مِنۡهَا رَغَدًا حَيۡثُ
شِئۡتُمَا وَلَا تَقۡرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٥ فَأَزَلَّهُمَا
ٱلشَّيۡطَٰنُ عَنۡهَا فَأَخۡرَجَهُمَا مِمَّا كَانَا فِيهِۖ وَقُلۡنَا ٱهۡبِطُواْ بَعۡضُكُمۡ
لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ وَلَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُسۡتَقَرّٞ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ٣٦ فَتَلَقَّىٰٓ
ءَادَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٖ فَتَابَ عَلَيۡهِۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ٣٧



(30) Rabbiin Maleykotaan Ani dachii keessatti nama ajaja Rabbiitiin dhaabbachuudhaan ishee jiraachisu, kan gariin isaanii garii irraa bakka bu`anun uuma jennaan Maleykonni iccitii Rabbiin ilmaan Aadam odoo isaan dachii keessatti badii hojjatanii miidhaan dhiiga walii dhangalaasuuf jiranuu maaliif akka uumu gaaffii qajeelfamaatiifi hubannoo kan ta'e 'nuti ajaja kee guunna; Si faarsuu wajjin si qulqulleessina; guddinaafi guutummaa kee kabajna; sana irraa hin boqonnu' jechuun gaafannaan Rabbiin gaaffii isaaniitiif waan isin hin beekne kan akka iccitii guddoo isaan uumuun qabduufi kaayyoo guddoo isaan bakka buusuun qabu nan beeka jechuun deebii akka isaaniif kenne nutti hime.

(31) Sadarkaa Aadam ibsuudhaaf Rabbiin maqoolee wantoota lubbu qabeeyyiifi lubbu dhabeeyyii hundaa jechaafi hiika ishee waliin barsiisee ergasii wantoota sana maleykota irra fidee 'yoo jecha keessan kan nuti isarra caalaadha jettan keessatti kan dhugaa dubbattan taataniif maqoolee wantoota kanaa naaf himaa' jedhe.

(32) Hir'ina isaanii amananii caalmaya gara Rabbitti deebisanii 'yaa Rabbi! murtii kee keessatti si dura dhaabbachuu irraa si qulqulleessina; si guddifna. Nuti waan Ati nu beeksifte malee homaa hin beeknu. Ati simatu beekaa homaa Isa hin dhokanneedha. Ogeessa isa wantoota hundaa kan qadaraafi sharii'aa bakka isaa keessuudha' jedhan.

(33) Ogguma kana Rabbiin Aadamiin maqoolee wantoota sanaa isaanitti himi jedhe. Yeroma Aadam akka Rabbiin isa barsiisetti isaanitti himu Rabbiin maleykotaan 'ani waan samiifi dachii keessatti dhokate nan beeka; haala keessan irraas waan isin mul'iftaniifi waan lubbuun keessan isinitti odeessitu nan beeka isiniin hin jennee?' jedhe.

(34) Rabbiin akka maleykota Aadamiif sujuuda kabajaa bu'an ajaje nuuf ibse. Isaanis ariitiidhaan ajaja Rabbiitiin buluudhaan sujuudan. Garuu Ibliis inni jinnii irraa ta'e sun isa Rabbiin sujuuda isa ajaje mormuufi Aadam irratti of guddisuudhaan didee sanaan warra Rabbitti kafare irraa ta'e.

(35) 'Yaa aadam atiifi niitiin kee Hawwaan jannata keessa taa'aa; jannata keessatti bakka feetan irraa nyaata gaarii bal'aa hir'ina hin qabne nyaadhaa. Mukattii ishee nyaachuu irraa ani isin dhorke irraa fagaadhaa; oggas waan ani isin ajaje diduudhaan miidhaa raawwattoota irraa taatu' jenne.

(36) Shayxaanni hanga muka Rabbiin isaan dhorge nyaachisuudhaan mucucaafi dogoggora keessa isaan buusutti isaan waswaasuu hin dhiifne. Achumaan mindaan isaan lamaanii Rabbiin jannata isaan keessa turan irraa isaan baasuu ta'e. Rabbiin isaan lamaaniifi shayxaanaan 'haala gariin keessan gariidhaaf diina taataniin gara dachiitti gadi bu'aa; isiniif dachii keessa qubannaa, turiinsaafi waan ishee keessa jiruun hanga beellamni dhumtee Qiyaamaan dhaabbattutti bashannanuutu isiniif jira' jedhe.

(37) Achumaan jechoota Rabbiin gara Aadamitti darbee ittiin Rabbiin kadhachuu isa barsiise qabate. Isheen jecha Rabbii keessatti dubbatamteetti: "yaa Gooftaa keenya lubbuu keenya miine; yoo nuuf araaramtee rahmata nuuf godhuu baatte warra hoonga'u irraa taana' jedhan. " (Al-a'araaf: 23). Achumaan Rabbiin tawbaa isaa irraa qeebalee isaaf araarame.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dirqamni mu'umina irra jiru yeroo iccitiin Rabbii kan garii uumaa isaa keessa jiru isa dhokate uumuu isaatiifi ajajaa isaa keessatti Rabbiif ajajamuudha.
- Qur'aanni sadarkaa beekumsaa ol kaasee sababa ittiin uumamni wal caalu taasise.

Boonuun mataa yakkootaati; bu'uura balaa uumamatti bu'uuti. Inni jalqaba yakka Rabbiin ittiin yakkameeti.

قُلۡنَا ٱهۡبِطُواْ مِنۡهَا جَمِيعٗاۖ فَإِمَّا يَأۡتِيَنَّكُم مِّنِّي هُدٗى فَمَن تَبِعَ
هُدَايَ فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٣٨ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٣٩
يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَوۡفُواْ بِعَهۡدِيٓ
أُوفِ بِعَهۡدِكُمۡ وَإِيَّٰيَ فَٱرۡهَبُونِ ٤٠ وَءَامِنُواْ بِمَآ أَنزَلۡتُ مُصَدِّقٗا
لِّمَا مَعَكُمۡ وَلَا تَكُونُوٓاْ أَوَّلَ كَافِرِۭ بِهِۦۖ وَلَا تَشۡتَرُواْ بِـَٔايَٰتِي
ثَمَنٗا قَلِيلٗا وَإِيَّٰيَ فَٱتَّقُونِ ٤١ وَلَا تَلۡبِسُواْ ٱلۡحَقَّ بِٱلۡبَٰطِلِ وَتَكۡتُمُواْ
ٱلۡحَقَّ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٤٢ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ
نصف الحزب ١ وَٱرۡكَعُواْ مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ٤٣ ۞ أَتَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلۡبِرِّ
وَتَنسَوۡنَ أَنفُسَكُمۡ وَأَنتُمۡ تَتۡلُونَ ٱلۡكِتَٰبَۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٤٤
وَٱسۡتَعِينُواْ بِٱلصَّبۡرِ وَٱلصَّلَوٰةِۚ وَإِنَّهَا لَكَبِيرَةٌ إِلَّا عَلَى ٱلۡخَٰشِعِينَ
٤٥ ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ رَبِّهِمۡ وَأَنَّهُمۡ إِلَيۡهِ رَٰجِعُونَ ٤٦
يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَنِّي فَضَّلۡتُكُمۡ
عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٧ وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ شَيۡـٔٗا
وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا شَفَٰعَةٞ وَلَا يُؤۡخَذُ مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٤٨



38 Hundi keessan jannata irraa gara dachiitti bu'aa; yoo qajeelfamni kallattii ergamoota kiyyaatiin isinitti dhufe, namni ishee hordofee ergamoota kiyyatti amane aakhiraatti sodaan isaan irra hin jiru; waan addunyaatti isaan jala tareefis hin yaadda'anu isaaniin jenne.

39 Warri kafaranii keeyyattoota keenya sobsiisan isaan warra ibiddaa kan ishee keessatti hafanuudha.

40 Yaa ilmaan Nabi Ya'aquub! tola Rabbii wal hordoftuu taate kan isiniif oole yaadadhaatii ishee galatoomfadhaa. Waadaa Inni isin seensise kan akka Rabbitti amanuu, ergamootatti amanuufi seera Isaatti hojjachuu kan ta'e guutaa. Yoo isin isa guuttan anis waadaa kiyya kanin isiniif gale kan akka addunyaatti jiruu gaariifi Guyyaa Qiyaamaa mindaa gaarii isiniif kennuu san isiniifin guuta. Anuma qofa sodaadhaa; waadaa kiyya hin diiginaa.

41 Qur'aana isa Ani Muhammad irratti buuse kan waan akka tawhiidaafi nabiyyii ta'uu Muhammad (saw) Tawraatiin keessatti odoo inni hin jijjiiramin dhufeen wal galu sanitti amanaa. Garee jalqaba isatti kafaru irraa ta'uu eeggadhaa. Keeyyattoota ani buuse gatii xiqqaa kan akka kabajaafi taayitaatiin hin jijjiirratinaa; dallansuufi adabbii kiyya sodaadhaa.

42 Haqa ani ergamoota kiyya irratti buuse soba of biraa uumtanii hin makinaa. Dhugaa kitaabolee keessan keessatti dhufe kan akka maalummaa Muhammad odoo beektanuu hin dhoksinaa.

43 Salaatas arkaana, waajibaafi sunnaa ishee guutuudhaan raawwadhaa. Zakaa qabeenya Rabbiin harka keessan keessa kaa'ees baasaa. Ummata Muhammad warra sagadanii waliin sagadaa.

44 Isin odoo tawraatiin dubbiftanii ajaja diinii Rabbii hordofuufi ergamaa isaa dhugoomsuu kan isa keessa jiru beektanuu namoota iimaanaafi hojii gaariitti ajajaa lubbuu keessan dagattanii irraa gara galuun fokkateera. Maali sammuu keessanitti hin fayyadamtanuu?

45 Haala keessan kan diiniifi addunyaa irratti obsaafi salaata gara Rabbitti isin dhiheessituun gargaarsa barbaadaa; oggas isin gargaara; isin tiksa; rakkina isin mudates isin irraa deemsisa. Salaanni warra Rabbii isaaniitiif of gadi qabu irratti malee ulfaattuudha.

46 Sababni isaas isaan qofatu Guyyaa Qiyaamaa Rabbii isaanii irra fidamuufi Isa qunnamanii mindeeffamuu mirkaneeffatoodha.

47 Yaa ilmaan Nabi Ya'aquub! qananii addunyaafi aakhiraa kan ani isin irratti oole san yaadadhaa. Warra yeroo keessanii irra nabiyyummaafi mootummaadhaan isin caalchisuu kiyyas yaadadhaa.

48 Ajaja raawwachuufi dhorkaa dhiisuudhaan jidduu keessaniifi jidduu adabbii Guyyaa Qiyaamaatti tiksaa godhadhaa. Sun guyyaa lubbuun tokko lubbuu biraa homaa hin fayyanneedha. Shafaa'aan nama tokkoo rakkina deebisuufi bu'aa fiduu keessatti eeyyama Rabbiitiin malee isa keessatti hin qeebalamtu. Fiidaanis odoma warqii guutuu dachii ta'eeyyuu hin qeebalamu. Tumsaan guyyaa san keessa isaaniif hin jiru. Egaa ogga shafaa'aan, fiidaaniifi tumsaan nama hin fayyannee eessatti baqatama ree?

### Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Nama biraa toltuutti ajajaa of dagachuun salphina guddaa irraayi.
- Obsaafi salaanni waan dhimmoota gabrichaa hunda keessatti gargaaran keessaa isa murteessaadha.
- Guyyaa Qiyaamaa shafaa'aaniifi malaammaltummaan adabbii namarraa hin deebisu. Kan deebisu hojii gaariidha.

وَإِذۡ نَجَّيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ
يُذَبِّحُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ
مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ٤٩ وَإِذۡ فَرَقۡنَا بِكُمُ ٱلۡبَحۡرَ فَأَنجَيۡنَٰكُمۡ
وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ٥٠ وَإِذۡ وَٰعَدۡنَا مُوسَىٰٓ
أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗ ثُمَّ ٱتَّخَذۡتُمُ ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَنتُمۡ ظَٰلِمُونَ
٥١ ثُمَّ عَفَوۡنَا عَنكُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٥٢
وَإِذۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡفُرۡقَانَ لَعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ٥٣
وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ إِنَّكُمۡ ظَلَمۡتُمۡ أَنفُسَكُم بِٱتِّخَاذِكُمُ
ٱلۡعِجۡلَ فَتُوبُوٓاْ إِلَىٰ بَارِئِكُمۡ فَٱقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ ذَٰلِكُمۡ
خَيۡرٞ لَّكُمۡ عِندَ بَارِئِكُمۡ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ
ٱلرَّحِيمُ ٥٤ وَإِذۡ قُلۡتُمۡ يَٰمُوسَىٰ لَن نُّؤۡمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى ٱللَّهَ
جَهۡرَةٗ فَأَخَذَتۡكُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ٥٥ ثُمَّ بَعَثۡنَٰكُم
مِّنۢ بَعۡدِ مَوۡتِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٥٦ وَظَلَّلۡنَا عَلَيۡكُمُ
ٱلۡغَمَامَ وَأَنزَلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَنَّ وَٱلسَّلۡوَىٰۖ كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ
مَا رَزَقۡنَٰكُمۡۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٥٧



(49) Yaa ilmaan Ya`aquub! hordoftoota Fir`awn kan gosoota adabbii kan akka ilmaan dhiiraa keessan akka isin lafa irratti hin hafne fixanii ilmaan keessan dubaraa akka isaan tajaajilaniif isin xiqqeessuufi isin salphisuuf dhiisan san jalaa yeroo isin baraarre yadadhaa. Qabiinsa Fir`awniifi hordoftoota isaa jalaa isin baasuu keessatti akka galateeffattanuuf mokkora guddaa Rabbii keessan irraa ta`etu jira.

(50) Ammas tola isinitti oolle irraa galaana isiniif adda baqaqsinee karaa gogaa isin irra deemtanu isa goonee odoo isin ilaaltanuu Fir`awnaafi hordoftoota isaa bishaan nyaachifnee isin baraaruu keenya yaadadhaa.

(51) Ammas tola kana keessaa Tawraatii ibsaafi qajeeluma ta`e buusuun akka argamu Muusaaf halkan afurtama beellama godhuu keenya yaadadhaa. Ergasii isin irraa yeroo beellama sanaa keessatti jibicha gabbaruutu argame. Isin hojii keessan kanaan miidhaa raawwattoota.

(52) Erga isin tawbattaniin booda irra isiniif darbine. Akka ibaadaa isaa bareechuudhaan Rabbiin galateeffattaniif jecha odoo isin hin qabin hafne.

(53) Ammas dhugaafi dhara adda baasuuf akkasumas qajeelloofi jal`ina adda baasuuf akka isin gara haqaatti qajeeltanuuf Muusaadhaaf Tawraatiin kennuu keenya yaadadhaa.

(54) Ammas tola sana keessaa yeroo isin jibicha gabbaramaa godhachuun lubbuu keessan miitanii jirtanu Muusaan ‘tawbadhaa gariin keessan garii ajjeesuudhaan gara Isa isin uumeetti deebi`aa. Akka kanatti tawbachuutu kufrii gara ibiddaa isin geessu irra isiniif caala’ jennaan gargaarsa Rabbiitiin waan sana hojjannan Rabbiin tawbaa keessan isin irraa qeebale. Inni akkaan tawbata qeebalaa gabroota isaa mararfataa waan ta`eef jecha.

(55) Yeroo abbootiin keessan Rabbirratti gootomanii ‘nuti hanga ija keenyaan odoo nurraa hin dhokatin Rabbiin agarrutti siif hin amannu’ jedhanii yeroo Muusaatti haasawanu yaadadhaa. Sana booda ibiddi gubduu taate isin qabdee odoo gariin keessan garii ilaaluu isin ajjeefte.

(56) Ergasii wantoota sanaan isin qanansiisuu irratti akka Rabbiin galateeffattanuuf du`a keessaniin booda isin kaafne.

(57) Ammas tola isinitti oolle keessaa yeroo isin dachii keessa dhamaatanu ho`a aduu irraa duumessa isin gaaddiseessitu isiniif erginee tola keenya irraa dhugaatii mi`aawaa akka dammaafi simbira xiqqoo foon ishee qulqulluu kan bitintirree fakkaattu isiniif buufnee, gaggaarii waan isin soorree irraa nyaadhaa isniin jenne. Tola kana mormuun waa tokkollee nu hin hirrifne; Garuu ofumaa caarraa mindaa hir`isuufi adabbiif saaxiiluun lubbuu isaanii miidhan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ilmaan Ya`aquubiif guddinni tola Rabbiitiifi hedduumminni ishee boonaafi diddaa malee waa tokko hin idaaneef.
- Obsi Rabbiitiifi rahmanni isaa gabroota isaatiif utuma yakki isaanii guddateellee akkan bal`aa ta`uu isaa
- Waahyumatu dhugaafi dhara adda baasa.

وَإِذْ قُلْنَا ٱدْخُلُوا۟ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ فَكُلُوا۟ مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ
رَغَدًا وَٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا وَقُولُوا۟ حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ
خَطَٰيَٰكُمْ ۚ وَسَنَزِيدُ ٱلْمُحْسِنِينَ ٥٨ فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ
ظَلَمُوا۟ قَوْلًا غَيْرَ ٱلَّذِى قِيلَ لَهُمْ فَأَنزَلْنَا عَلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟
ربع الحزب ١ رِجْزًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ٥٩ ۞ وَإِذِ ٱسْتَسْقَىٰ
مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ فَقُلْنَا ٱضْرِب بِّعَصَاكَ ٱلْحَجَرَ ۖ فَٱنفَجَرَتْ
مِنْهُ ٱثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۖ كُلُوا۟
وَٱشْرَبُوا۟ مِن رِّزْقِ ٱللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ٦٠
وَإِذْ قُلْتُمْ يَٰمُوسَىٰ لَن نَّصْبِرَ عَلَىٰ طَعَامٍ وَٰحِدٍ فَٱدْعُ لَنَا
رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلْأَرْضُ مِنۢ بَقْلِهَا وَقِثَّآئِهَا
وَفُومِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ۖ قَالَ أَتَسْتَبْدِلُونَ ٱلَّذِى هُوَ
أَدْنَىٰ بِٱلَّذِى هُوَ خَيْرٌ ۚ ٱهْبِطُوا۟ مِصْرًا فَإِنَّ لَكُم مَّا سَأَلْتُمْ ۗ
وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلذِّلَّةُ وَٱلْمَسْكَنَةُ وَبَآءُو بِغَضَبٍ مِّنَ
ٱللَّهِ ۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ
ٱلنَّبِيِّۦنَ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۗ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ٦١



(58) Tola Rabbiin ‘ogga baytal Maqdisiin seenaa; isa keessaa waan gaggaarii jiru nyaata gaarii ballaa bakka feetanii nyaadhaa; seensa keessan keessatti immoo rukuu’a bu’aa Rabbiif of gadi qabaa, yaa Rabbii keenya yakka keenya nurraa harcaasi jedhaa kadhataa seenaa isiniif owwaanna; warra gaarii hojjataniif mindaa gaarii isaanii irratti isaaniif daballa isiniin jennu isin irratti oole yaadadhaa.

(59) Miidhaa raawwattoonni isaan irraa ta’an hojii jijjiiruufi jechas kan biraa dubbachuudhaan teessuma isaaniitiin siqaa seenan; firee qola keessa jirtu jedhanii ajaja Rabbitti qishinaa seenan. Isaan irraa warra miidhaa raawwataniif sababa isaan daangaa sharii’aa irraa bahanii ajaja faallessaniif mindaan isaa Rabbiin adabbii samii irraa isaanitti buusuu ta’e.

(60) Tola Rabbii kan ogga Tiihii keessa jirtan dheebuun cimaan isin tuqee Muusaan Rabbii isaatti watwaatee isin obaasuu Rabbiin kadhannaan ulee isaatiin dhagaa rukutuu isa ajajnaan yeroma inni rukutu bishaan hanga lakkoofsa gosa keessaniitiin kudha lama ta’ee burqe; Gosa hundaafuu akka falmiin jidduu isaaniitti hin argamneef jecha bakka dhuunfaa isaa kan inni irraa dhugu isaaf ibsine. ‘Soorata Rabbiin qabsoofi hojii keessaniin alatti isiniif fide irraa nyaadhaa dhugaa dachii keessa kan badii balliftan taatanii hin deeminaa’ isiniin jenne san yaadadhaa.

(61) Ammas ogga tola Rabbii keessaniitti kafartanii dammaafi foon irraa waan Rabbiin isinii buuse nyaachuu taatiyooftanii (nuffitanii) ‘nyaata tokkicha nurraa hin jijjiiramnetti hin obsinu’ jettanii akka Muusaan Rabbii isaa irraa waan dachiin biqilchitu kan akka muduraalee, buqqee, firee ishee, misiraafi shunkurtii ishee irraa nyaata isiniif baasu barbaannaan Muusaan gaaffii keessan kan isa nyaata ol aanaa rakkina tokko malee isiniif dhufu isa gadi aanaafi xiqqoo ta`etti jijjiirrachuu keessan mormee dachii irraa ganda feetan qubadhaa ooyiruufi magaalota ishee keessaa waan feetan ni argattu isiniin jedhe sana yaadadhaa. Waan Rabbiin isaaniif filate dhiisanii irraa garagaluufi fedhii lubbuu isaanii hordofuuf jecha salphinni, iyyummaafi rakkinni isaan mudate. Sababa diinii Rabbii irraa gara galuu isaanii, aayatoota isaa mormuu akkasumas miidhaafi diinummaadhaan Nabiyyoota Rabbii ajeesuu isaaniitiin dallansuu Rabbiin biraa ta`een deebi`an. Kun hundumtuu sababa isaan Rabbitti dilaawanii daangaalee isaa tarkaanfataniif.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni ragaalee sharii`aatiin taphatuufi ishee jijjiiru Yahuudaa fakkaachuutu isa keessatti argama. Inni adabbii Rabbiitiin dinniinameera.
- Tolli Rabbiin Banii Israa’iiliif oole guddaadha. Faallaa kanaa immoo mormiin, diddaan, Rabbiifi sharii’aa Isaa irraa dugda galuun isaanii cimaadha.
- Booddeen yakkaafi daangaa Rabbii taruun qabu salphinni namichatti bu’uufi diinni isarratti moosifamuudha.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ مَنْ
ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ
رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٦٢ وَإِذْ أَخَذْنَا
مِيثَٰقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُواْ مَآ ءَاتَيْنَٰكُم
بِقُوَّةٍ وَٱذْكُرُواْ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ٦٣ ثُمَّ تَوَلَّيْتُم
مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ لَكُنتُم مِّنَ
ٱلْخَٰسِرِينَ ٦٤ وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلَّذِينَ ٱعْتَدَوْاْ مِنكُمْ فِى ٱلسَّبْتِ
فَقُلْنَا لَهُمْ كُونُواْ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ٦٥ فَجَعَلْنَٰهَا نَكَٰلًا لِّمَا
بَيْنَ يَدَيْهَا وَمَا خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ٦٦ وَإِذْ قَالَ
مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تَذْبَحُواْ بَقَرَةً قَالُوٓاْ
أَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا قَالَ أَعُوذُ بِٱللَّهِ أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ
٦٧ قَالُواْ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِىَ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا
بَقَرَةٌ لَّا فَارِضٌ وَلَا بِكْرٌ عَوَانٌۢ بَيْنَ ذَٰلِكَ فَٱفْعَلُواْ مَا
تُؤْمَرُونَ ٦٨ قَالُواْ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا لَوْنُهَا قَالَ إِنَّهُۥ
يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَآءُ فَاقِعٌ لَّوْنُهَا تَسُرُّ ٱلنَّٰظِرِينَ ٦٩



(62) Ummata kana irraa namni amane, akkasumas ummata ergamuu Nabi Muhammadiin (saw) dura darban irraa namni amane kan akka Yahuudaa, Nasaaraafi Saabi'oota warra hordoftoota garii nabiyyootaa irraa ta'an kan isaan keessatti Rabbitti amanuufi guyyaa aakhiraatti amanuun mirkanaa'e mindaan isaanii Rabbiin biratti isaaniif jira; waan aakhiraatti isaan mudatu irraa hin sodaatanu. Addunyaa irraa waan isaan tareefis hin gaddanu.

(63) Waadaa cimaa kan akka Rabbiifi ergamoota isaatti amanu irraa waan isin qabsiifne yaadadhaa. Akka isin adabbii Rabbii irraa sodaattaniif jecha waadachatti hojjachuu akka hin dhiifne isin dinniinuufi akeekkachiisuuf jecha waan Tawraatiin keessatti buufne lallaafinaafi nuffiidhaan maleetti ciminaafi kaka'umsaan itti hojjadhaa jechuu isin ajajaa gaara (tabba) gubbaa keessanitti ogga ol fuunee waan isa keessa jiru hubadhaatii xiinxalaa jenne san yaadadhaa.

(64) Erga waadaa cimaan isin qabsiifamee dugda galuufi diddaa malee isin irraa hin argamne. Odoo tolli Rabbiifi tawbata keessan qeebaluudhaan rahmanni Isaa isin irra jiraachuu baatee sababa kanaan silaa warra hoonga'e irraa taatan ture.

(65) Seenaa abbootii keessanii beekumsa shakkii hin qabne bartaniittu. Sunis guyyaa Xinnaa ogga isaan adamoodhaan daangaa taranii sanarratti tooftaa baasuudhaan guyyaa Xinnaatiin dura waan qurxummii qabu keessa kaa'anii guyyaa guddaa ishee baafatanu Rabbiin warra tooftaa baasan kana tooftaa isaaniitiin isaan adabuuf jecha jaldeessa abaaramaa isaan taasise.

(66) Magaalattii jallatte kana ganda ollaa isheetiifi kan booda ishee dhufaniifis xinxallaa taasifne. Kunis akka isaan fakkii hojii isaanii hojjatanii adabbiin akkasii isaan hin qunnamneefi. Warra Rabbiin sodaatanii namoota daangaa taran adabuufi haaloo bahachuu Isaa sodaataniif gorsa taasifne.

(67) Akkasumas seenaa abbootii keessanii waan jidduu isaaniitiifi Muusaatti uumame ogga inni sa'a akka qalan Rabbiin isaan ajajuu isaanitti himu san yaadadhaa. Waan sanitti ariifatuu dhiisanii bifa diddaatiin nama qishnaan itti godhamu nu taasiftaa jennaan Muusaanis 'ani warra Rabbirratti sobaniifi ummatatti qishinan irraa ta'uu Rabbittin maganfadha' jedhe.

(68) Muusaadhaan 'akka Rabbiin maalummaa sa'attii qaluutti nu ajajee nuuf ibsu Rabbiin nuuf kadhu' jennaan innis isaaniin 'Rabbiin ni jedhe: isheen sa'a umurii guddootii miti; akkasumas xiqqoos miti. Haa ta'u malee giddu galeessa. Kanaafuu ajaja Rabbii guutuutti ariifadhaa' jedhe.

(69) Ammas falmiifi diddaa isaanii itti fufanii akka Rabbiin kee maalummaa bifa ishee nuuf ibsu kadhu jennaan Muusaanis 'Rabbiin ni jedhe: isheen sa'a daalattii daalachummaa keessatti cimtuu taatee nama gara ishee ilaalu hunda gaamachiiftudha' isaaniin jedhe.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Murtiin aayata jalqabaa keessatti dubbatame Nabiyyiin (saw) ergamuudhaan duratti; booda ergamuu isaaniitii immoo amantiin Rabbiin biratti jaalatamaan Islaama qofa. Kana isaan ala jiru hin qeebalamu. Akkuma Rabbiin jedhee jiru "nama
- Islaamaan alatti amantii barbaade isarraa hin qeebalamu. " (Aali-imraan: 85).
- Rabbiin badii garii irratti, akka yaadannoo namoonni ittiin gorfamee ajaja Rabbii faallessuu ittiin eeggataniif jecha adabbii addunyaatti ariifachiisuun ni mala.
- Namni waan sharii'aa keessatti ballifamee dhufe ofirratti dhiphisee jabeesse isarratti jabeeffamuudhaan ni adabama.

قَالُواْ ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَ إِنَّ ٱلۡبَقَرَ تَشَٰبَهَ عَلَيۡنَا وَإِنَّآ
إِن شَآءَ ٱللَّهُ لَمُهۡتَدُونَ ٧٠ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٞ لَّا ذَلُولٞ
تُثِيرُ ٱلۡأَرۡضَ وَلَا تَسۡقِي ٱلۡحَرۡثَ مُسَلَّمَةٞ لَّا شِيَةَ فِيهَاۚ قَالُواْ
ٱلۡـَٰٔنَ جِئۡتَ بِٱلۡحَقِّۚ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُواْ يَفۡعَلُونَ ٧١ وَإِذۡ
قَتَلۡتُمۡ نَفۡسٗا فَٱدَّٰرَٰٔتُمۡ فِيهَاۖ وَٱللَّهُ مُخۡرِجٞ مَّا كُنتُمۡ تَكۡتُمُونَ
٧٢ فَقُلۡنَا ٱضۡرِبُوهُ بِبَعۡضِهَاۚ كَذَٰلِكَ يُحۡيِ ٱللَّهُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَيُرِيكُمۡ
ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٧٣ ثُمَّ قَسَتۡ قُلُوبُكُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ
فَهِيَ كَٱلۡحِجَارَةِ أَوۡ أَشَدُّ قَسۡوَةٗۚ وَإِنَّ مِنَ ٱلۡحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ
مِنۡهُ ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ وَإِنَّ مِنۡهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخۡرُجُ مِنۡهُ ٱلۡمَآءُۚ وَإِنَّ
مِنۡهَا لَمَا يَهۡبِطُ مِنۡ خَشۡيَةِ ٱللَّهِۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ
الحزب ٢ ٧٤ ۞ أَفَتَطۡمَعُونَ أَن يُؤۡمِنُواْ لَكُمۡ وَقَدۡ كَانَ فَرِيقٞ مِّنۡهُمۡ
يَسۡمَعُونَ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُۥ مِنۢ بَعۡدِ مَا عَقَلُوهُ وَهُمۡ
يَعۡلَمُونَ ٧٥ وَإِذَا لَقُواْ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا
خَلَا بَعۡضُهُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٖ قَالُوٓاْ أَتُحَدِّثُونَهُم بِمَا فَتَحَ ٱللَّهُ
عَلَيۡكُمۡ لِيُحَآجُّوكُم بِهِۦ عِندَ رَبِّكُمۡۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٧٦



(70) Sana boodas diddaa isaanii itti fufanii yoo Rabbiin fedhe gara sa’attii qaluun barbaadameetti qajeeloo ta’uu jabeessanii ‘Gooftaa kee nuuf kadhu; maalummaa ishee dabalataan nuuf haa ibsuu; sababni isaas loon bifa dubbatamte qabdu baay’eedha; ishee adda baasuu hin dandeenyu’ jedhan.

(71) Muusaan isaaniin ‘Rabbiin ol ta’e ni jedhe: ‘maalummaan sa’attii kanaa kan oyruu qotuudhaafi dachii obaasuu keessatti leenjifamtee miti; isheen rakkoo kam irraayyuu nagaadha; bifa daalachaa malees mallattoon bifa biraas keessa hin jiru’ jedhe. Ogga kana ni jedhan: ‘ammayyi ibsa guutuu sa’attii guutummaa guutuutti adda nuuf baasu fidde. ‘ Booda sababa falmiitiin dhiisuutti dhihaatanii ishee qalan.

(72) Ogga nama tokko isin irraa ta’e ajjeeftanii shakkii ajjeechaa of irraa deebiftanii nama biraa qulqulluu irra keessanii wal falmitan yaadadhaa. Rabbiin immoo ajjeechaa nama qulqulluu san kan isin dhoksitan ifa baasaadha.

(73) Isa ajjeefame sana qaama sa’attiitiin dhahaa; oggas akka inni nama isa ajjeese himuuf Rabbiin isa kaasa isiniin jenne. Achumaan kana hojjannaan nama isa ajjeese hime. Rabbiin akkuma du’aa kana lubbuu itti godhee kaasetti Guyyaa Qiyaamaas warra du’ee jiru ni kaasa. Akka isin xinxaltanii dhugumaan Rabbitti amantaniif mallattoo dandeettii isaa irratti qajeelchitu iftuu taate isin agarsiisa.

(74) Erga gorsa honga geessuufi mu’ujizaa guddoo kanaatii qalbiin keessan akka dhagaa yookiin dhagaa irra jabduu taatu gogde. Isheen akkaataa ishee irraa yoomuu hin jijjiiramtu; dhagaan immoo ni jijjiirama. Sababni isaas dhagoota irraa kan lagni irraa burqutu jira; akkasumas kan dhoohee bishaan burqaa lafarra yaatu kan namniifi beelanni itti fayyadamu irraa bahutu jira. Akkasumas Rabbiin sodaa irraa kan ka’e waan gubbaa gaaraa irraa gadi kufutu jira. Qalbiin keessan immoo akkasii miti. Rabbiin waan isin hojjattan irraa dagataa miti; inumaayyuu isa beekaadha sana irratti isin mindeessuuf jira.

(75) Isin yaa Mu’uminootaa erga dhugaa haala yahuudaatiifi diddaa isaanii beektanii nuuf amanuufi jecha keenya qeebaluu kajeeltuu? Gareen beektota isaanii irraa ta’an haasawa Rabbii Tawraatiin keessatti isaan irratti buufame dhaga’anii ergasii booda hubatanii odoma badiin isaa guddaa ta’uu beekanuu jechaafi hiika isaa jijjiiru.

(76) Wal faallessuu adeemsa yahuudaa irraa kan biraa immoo gariin isaanii ogga mu’uminoota qunnaman Nabi Muhammad (saw) dhugaa ta’uufi ergaan isaas dhugaa Tawraat isaaf ragaa bahe ta’uu qeebalu. Garuu Yahuudaan ogga waliin kophaa bahan isa kana qeebalan irratti wal komatu. Sababni isaas mu’uminootatu dhugaa ta’uu Nabi Muhammad kan isaan amanan kana ragaa isaanitti fidu waan ta’aniif.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Qalbiin nama garii dhagaa irra gogduudha; gorsa kamiifuu hin laaftu.
- Ragaafi mu’ujizaan yoo hanga fedhe guddate yoo qalbiin Rabbiif ajajamaafi Isaaf gadi jedhaa ta’e malee hin fayyadu.
- Keeyyatoonni kun gowwummaa, ganuufi amantiitti taphachuu nafsii Yahuudaa keessatti dhokfamee jiru ifa baafte.

أَوَلَا يَعۡلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٧٧
وَمِنۡهُمۡ أُمِّيُّونَ لَا يَعۡلَمُونَ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّآ أَمَانِيَّ وَإِنۡ هُمۡ
إِلَّا يَظُنُّونَ ٧٨ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ يَكۡتُبُونَ ٱلۡكِتَٰبَ بِأَيۡدِيهِمۡ
ثُمَّ يَقُولُونَ هَٰذَا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ لِيَشۡتَرُواْ بِهِۦ ثَمَنٗا قَلِيلٗاۖ
فَوَيۡلٞ لَّهُم مِّمَّا كَتَبَتۡ أَيۡدِيهِمۡ وَوَيۡلٞ لَّهُم مِّمَّا يَكۡسِبُونَ
٧٩ وَقَالُواْ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامٗا مَّعۡدُودَةٗۚ قُلۡ
أَتَّخَذۡتُمۡ عِندَ ٱللَّهِ عَهۡدٗا فَلَن يُخۡلِفَ ٱللَّهُ عَهۡدَهُۥٓۖ أَمۡ
تَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨٠ بَلَىٰۚ مَن كَسَبَ سَيِّئَةٗ
وَأَحَٰطَتۡ بِهِۦ خَطِيٓـَٔتُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ٨١ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٨٢ وَإِذۡ أَخَذۡنَا
مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ لَا تَعۡبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ
إِحۡسَانٗا وَذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَقُولُواْ
لِلنَّاسِ حُسۡنٗا وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ ثُمَّ
تَوَلَّيۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنكُمۡ وَأَنتُم مُّعۡرِضُونَ ٨٣



(77) Yahuudonni kun akka waan Rabbiin dubbiifi gocha isaanii kan isaan dhoksaniifi mul’isan beekuu irraa dagateetti yaadanii karaa fokkataa kana seenan. Rabbiin gabroota Isaatiif ifa galchee isaan salphisuuf jiru.

(78) Yahuudota irraa nama Tawraatiin dubbisuu malee homaa hin beeknetu jira; waan isheen itti akeekte hin hubatanu. Kijiba akaakilee isaanii irraa fuudhan malee homaa isaanii waliin hin jiru; isheedhuma Tawraatii Rabbiin buuse sana se’an.

(79) Halaakaafi adabbii cimaatu warra harka isaaniitiin kitaaba barreessanii ergasii haqaafi qajeeluma hordofuu qarshii xiqqoo addunyaa kan akka qabeenyaafi taayitaatiin jijjiirrachuuf jecha kijibaan kun Rabbiin biraa bu’e jedhan eeggata. Ammas halaakaafi adabbii cimaatu waan harki isaanii kijiba Rabbirratti barreessiteef isaaniif jira. Ammas halaakaafi adabbii cimaatu qabeenyaafi taayitaa waan isaan kanarraa argataniitiif jecha isaaniif jira.

(80) Kijibaafi cubbuudhaan ibiddi guyyaa xiqqoo malee nu hin tuqxu ishees hin seennu jedhan. Yaa Nabiyyichaa! ‘kana irratti waadaa cimaa Rabbin isiniif seeneeraa? Yoo kana qabdan ta’eef Rabbiin waadaa isaa hin diigu. Moo isin kijibaafi cubbuudhaan waan hin beekne Rabbirratti dubbattu?’ isaaniin jedhi.

(81) Dubbiin akka warri kun se’anii miti; Rabbiin nama yakka kufrii hojjatee diliin isaa kallattii hundaan isatti marse ni adaba; ibidda seenanii ishee keessatti hafuudhaan mindeeffamu.

(82) Warri amananii hojii gaarii hojjatan mindaan isaanii Rabbiin biratti jannata seenuufi ishee keessatti hafuudha.

(83) Yaa Banii Israa’iil! waadaa cimaa ani isin qabsiise yaadadhaa. Waadichis Rabbiin tokkoomsuu, isa waliin waan biraa gabbaruu dhiisuu, haadhaafi abbaa, firoottan, yatiimotaafi hiyyeeyyii haajomootti tola ooluu, namootaanis dubbii gaarii dubbachuu, jabeessuun maleetti gaariitti ajajuufi hamtuu irraa dhorkuu, salaatas fakkii akka ani isni ajajeetti guuttanii raawwachuu, zakaas haala lubbuun keessan itti gammadduu taateen warra fudhachuun isaaniif maluu kennuudha. Erga waadaa kanaatii waan waadaa seensifamtan guutuu irraa duuba deebi’uu malee kan biraa isin irraa hin argamne.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Gariin abbootii kitaabaa waan Rabbiin buuse ni beekna jechuu himatu; dhugaan jiru immoo waan Rabbiin buuse beekuu dhabuu isaaniiti. Wanti isaan qabanu wallaaluma qofa.
- Namni yakka keessatti akkaan guddaa nama Rabbiifi ergamoota isaa irratti kijibee waan isaan hin qabne isaanitti hirkiseedha.
- Waadaan Rabbiin Yahuudaa seensise guddachuufi sana irratti jabeeffamuu waliin sun ishee irraa gara galuufi ishee diduu malee homaa isaaniif hin idaane.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ لَا تَسْفِكُونَ دِمَآءَكُمْ وَلَا تُخْرِجُونَ
أَنفُسَكُم مِّن دِيَٰرِكُمْ ثُمَّ أَقْرَرْتُمْ وَأَنتُمْ تَشْهَدُونَ ٨٤
ثُمَّ أَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تَقْتُلُونَ أَنفُسَكُمْ وَتُخْرِجُونَ فَرِيقًا
مِّنكُم مِّن دِيَٰرِهِمْ تَظَٰهَرُونَ عَلَيْهِم بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ
وَإِن يَأْتُوكُمْ أُسَٰرَىٰ تُفَٰدُوهُمْ وَهُوَ مُحَرَّمٌ عَلَيْكُمْ
إِخْرَاجُهُمْ ۚ أَفَتُؤْمِنُونَ بِبَعْضِ ٱلْكِتَٰبِ وَتَكْفُرُونَ بِبَعْضٍ ۚ
فَمَا جَزَآءُ مَن يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنكُمْ إِلَّا خِزْيٌ فِى ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يُرَدُّونَ إِلَىٰٓ أَشَدِّ ٱلْعَذَابِ ۗ وَمَا ٱللَّهُ
بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ٨٥ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلْحَيَوٰةَ
ٱلدُّنْيَا بِٱلْءَاخِرَةِ ۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ
٨٦ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَقَفَّيْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ
بِٱلرُّسُلِ ۖ وَءَاتَيْنَا عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدْنَٰهُ بِرُوحِ
ٱلْقُدُسِ ۗ أَفَكُلَّمَا جَآءَكُمْ رَسُولٌۢ بِمَا لَا تَهْوَىٰٓ أَنفُسُكُمُ
ٱسْتَكْبَرْتُمْ فَفَرِيقًا كَذَّبْتُمْ وَفَرِيقًا تَقْتُلُونَ ٨٧ وَقَالُوا۟ قُلُوبُنَا
غُلْفٌۢ ۚ بَلْ لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَقَلِيلًا مَّا يُؤْمِنُونَ ٨٨



84 Gariin keessan dhiiga garii dhangalaasuun haraama ta'uufi gariin keessan garii biyya isaanii irraa baasuun haraama ta'uu waadaa jabeeffamaa Tawraatiin keessatti isin qabsiifnee ergasii waan nuti isin qabsiifne kana sirrii ta'uu isaa ragaa bahaa amantanii fudhattan san yaadadhaa.

85 Ergasii isin waadaa kana diigdanii miidhaafi di-inummaadhaan diinotaan isaan irratti wal gargaar-tanii gariin keessan garii ajjeesee garee isin irraa ta'e mana isaaniitii baaftan. Odoma mana isaanii irraa isaan baasuun haraama isin irratti ta'ee jiruu yeroo isaan harka diinotaatiin booji'amtoota ta'anii isinitti dhufan immoo qarshii kafaltanii gabrummaa irraa isaan baraarsuuf hojjattu. Akkamitti garii waan Tawraatiin keessa jiru kan akka booji'amtoota bil-isa baasuun dirqama ta'uutti amantanii garii waan ishee keessa jiruu kan akka dhiiga tiksuufi gariin keessan garii mana isaanii irraa baasuu dhorguut-ti kafartan? Nama isin irraa kana hojjatuuf jiruu addunyaa keessatti xinneenyaafi salphina malee isaaf hin jiru; aakhiraatti immoo inni gara adabbii cimaatti deebifama. Rabbiin waan isin hojjattan ir-raa dagataa miti. Inumaa inni isa ni beeka; mindaa isarratti isiniif galchuuf jira.

86 Isaan kun warra jireenya addunyaa dhumaa ta'etti jireenya aakhiraa hafaa ta'e jijjiirrataniidha. Aakhiraatti adabbiin isaan irraa hin salphifamu; tumsaan guyyaa sana isaan tumsus hin jiru.

87 Dhugumatti Muusaadhaaf Tawraatiin kenninee booda isaatii ergamoota isa hordofsiifneerra. Iisaa ilma Maryamiif mu'ujizaa ifaa ta'e kan akka du'aa kaasuu, jaamaafi shoolii (lamxii) fayyisuu kan dhugaa ta'uu isaa ibsu kennineerra. Jibriilins isa ja-beessine. Yaa Banii Israa'iil hanguma Ergamaan Rabbiin biraa waan fedhii keessan waliin hin deemneen isinitti dhufuun haqa irraa boontanii ergamoota Rabbii irratti of guddiftanii garii isaanii kijibsiiftanii garii immoo ajjeeftuu!

88 Ragaan Yahuudonni Muhammadiin (saw) hordofuu ittiin didan qalbiin keenya haguugamtuu waan taateef wanti ati dubbattu ishee bira hin ga'u hin hubattus kan jedhuudha. Dubbiin immoo akka isaan jedhanii miti; Rabbitu rahmata Isaa irraa sababa kufrii isaanii isaan fageesse. Kanaafuu waan Rabbiin buusetti xiqqoo isaatti malee hin amananu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Garii waan Rabbiin buuseetti amananii gariitti kafaruun kufrii guddaa irraayi. Sababni isaas namni kana godhu fedhii isaa Rabbiin taasifate.
- Sadarkaan diddaa, fedhii hordofuufi waan Rabbiin buusetti taphachuun Yahuudonni itti dhaqqaban guddaa ta'uu.
- Tolaafi rahmata Rabbii kan inni uumama isaa irratti oole; kunis yeroo gara karaa sirrii isaan qajeelchuuf jecha ergamoo-ta erguufi kitaabota buusuudha.
- Rabbiin warra qajeeluma irraa duuba deebi'anii ajaja Isaa didan qalbii isaanii haguuguufi rahmata isaa irraa fageessuud-haan adaba; gara dhugaatti hin qajeelanu; ittiinis hin hojjatanu.

وَلَمَّا جَآءَهُمْ كِتَٰبٌ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ
وَكَانُوا۟ مِن قَبْلُ يَسْتَفْتِحُونَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَلَمَّا
جَآءَهُم مَّا عَرَفُوا۟ كَفَرُوا۟ بِهِۦ ۚ فَلَعْنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ
٨٩ بِئْسَمَا ٱشْتَرَوْا۟ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمْ أَن يَكْفُرُوا۟ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
بَغْيًا أَن يُنَزِّلَ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۖ
فَبَآءُو بِغَضَبٍ عَلَىٰ غَضَبٍ ۚ وَلِلْكَٰفِرِينَ عَذَابٌ مُّهِينٌ
٩٠ وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ ءَامِنُوا۟ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُوا۟ نُؤْمِنُ بِمَآ أُنزِلَ
عَلَيْنَا وَيَكْفُرُونَ بِمَا وَرَآءَهُۥ وَهُوَ ٱلْحَقُّ مُصَدِّقًا لِّمَا
مَعَهُمْ ۗ قُلْ فَلِمَ تَقْتُلُونَ أَنۢبِيَآءَ ٱللَّهِ مِن قَبْلُ إِن كُنتُم
مُّؤْمِنِينَ ٩١ ۞ وَلَقَدْ جَآءَكُم مُّوسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ ثُمَّ ربع الحزب ٢
ٱتَّخَذْتُمُ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَأَنتُمْ ظَٰلِمُونَ ٩٢ وَإِذْ
أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُوا۟
مَآ ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ وَٱسْمَعُوا۟ ۖ قَالُوا۟ سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا
وَأُشْرِبُوا۟ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلْعِجْلَ بِكُفْرِهِمْ ۚ قُلْ بِئْسَمَا
يَأْمُرُكُم بِهِۦٓ إِيمَٰنُكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ٩٣



(89) Yeroo Qur`aanni kabajamaan kan wantoota bu`uuraa sirrii ta`an keessatti Tawraatiifi Injiilii waliin walgalu Rabbiin biraa isaanitti dhufu buufamuu isaatiin duratti yeroo Nabiyyichi ergamu mushrikoota irratti ni moona; nuuf tumfama waan ta`eef isatti amanneeti isa hordofna kan jedhaa turan yeroo Qur`aanniifi Muhammad (saw) bifa isaan beekanuun itti dhufu isatti kafaran. Abaarsi Rabbii warra Rabbiifi Ergamaa isaatti kafare irra haa jiraatu.

(90) Wanti isaan caarraa lubbuu isaanii kan Rabbiifi ergamoota isaatti amanuu ta’e itti jijjiirratan sun waa fokkate. Sababa nabiyyumaafi Qur’aanni Muhammad (saw) irratti buufame waanyuu (hisdii) irraa kan ka’e waan Rabbiin buusetti kafaranii ergamoota Isaas sobsiisan. Waan Rabbitti kafaraniifi sanaan dura Tawraatiin jijjiiruu isaaniitiif dallansuu Rabbii dachaa ta’e haqa godhatan. Warra nabiyyumaa Muhammaditti (saw) kafareef Guyyaa Qiyaamaa adabbii salphisaatu jira.

(91) Yeroo Yahuudota kanaan dhugaafi qajeeluma irraa waan Rabbiin ergamaa Isaa irratti buusetti amanaa isaaniin jedhame, waan nabiyyoota keenya irratti buufametti amanna jedhaniiti Qur’aanni dhugaa waan Rabbiin biraa gara isaaniitti buufameen wal galuu wajjin waan Muhammad (saw) irratti buufametti kafaru. Odoo waan isaan irratti buufametti dhugumaan amananii silaa Qur’aanatti ni amanu ture. Yaa Nabiyyichaa! Deebii isaanii keessatti ‘yoo dhugaa irraa waan gara nabiyyootaatti buufametti dhugaan kan amantan taataniif maaliif kanaan dura nabiyyoota Rabbii ajjeeftan ree?’ jedhi.

(92) Dhugumatti ergamaan keessan Muusaan mu’ujizaa ifa galtuu dhugaa ta’uu isaa irratti akeektuun isinitti dhufeera. Ergasii sana booda erga Muusaan beellama Rabbii isaatiif deemee jibicha gooftaa gabbaramu taasifattan. Isin waan Rabbitti qindeessitaniif miidhaa raawwattoota taatan. Isuma qofatu ibaadaa haqa godhata.

(93) Ogga nuti Muusaa hordofuufi waan inni Rabbiin biraa fudhatee dhufe qeebaluu keessatti waadaa cimaa isin seensifnee isin sodaachisuuf jecha gaara gubbaa keessanitti ol fuunee ‘Tawraat irraa waan nuti isiniif kennine ciminaan qabadhaa; dhageettii fudhachuufi ajajamuu dhaga’aa; yoo sana hin taane gaaricha isinirratti kuffifna jennaan gurra keenyaan dhageenyee gocha keenyaan immoo yakkine jettan san yaadadhaa. Sababa kufrii isaanii jibicha gabbaruun qalbii keessatti mijeeffatte. Yaa Nabiyyichaa! ‘yoo mu’umina taataniif wanti iimaanni kun itti isin ajaju kan akka kufrii fokkateera’ jedhiin. Sababni isaas iimaanni dhugaa isa waliin kufriin hin jiraatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yahuudonni hisdiidhaan ummata hunda caalu; kanaafuu hisdiin isaanii Rabbitti kafaruufi waan buufame diduutti isaan kakaase. Sababni isaas ergamichi isaan irraa ta’uu dhabuudha.
- Iimaana dhugaa Rabbitti amanuun kitaabota buufame hundatti amanuufi ergamoota ergaman hundatti amanu dirqisiisa.
- Zulmiin guddaan erga dhugaafi qajeeluma baranii ragaan irratti dhaabbatee booda irraa deebi’uudha.
- Aadaa yahuudaa keessaa akkaan beekamaan waadaafi beellama diiguudha. Kun hanga ammaatti aadaa isaaniiti.

قُلۡ إِن كَانَتۡ لَكُمُ ٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ عِندَ ٱللَّهِ خَالِصَةٗ مِّن
دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُاْ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٩٤ وَلَن
يَتَمَنَّوۡهُ أَبَدَۢا بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ
٩٥ وَلَتَجِدَنَّهُمۡ أَحۡرَصَ ٱلنَّاسِ عَلَىٰ حَيَوٰةٖ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْۚ
يَوَدُّ أَحَدُهُمۡ لَوۡ يُعَمَّرُ أَلۡفَ سَنَةٖ وَمَا هُوَ بِمُزَحۡزِحِهِۦ مِنَ
ٱلۡعَذَابِ أَن يُعَمَّرَۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ٩٦ قُلۡ مَن
كَانَ عَدُوّٗا لِّجِبۡرِيلَ فَإِنَّهُۥ نَزَّلَهُۥ عَلَىٰ قَلۡبِكَ بِإِذۡنِ
ٱللَّهِ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَهُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ
٩٧ مَن كَانَ عَدُوّٗا لِّلَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَجِبۡرِيلَ
وَمِيكَىٰلَ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَدُوّٞ لِّلۡكَٰفِرِينَ ٩٨ وَلَقَدۡ أَنزَلۡنَآ
إِلَيۡكَ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖۖ وَمَا يَكۡفُرُ بِهَآ إِلَّا ٱلۡفَٰسِقُونَ ٩٩
أَوَكُلَّمَا عَٰهَدُواْ عَهۡدٗا نَّبَذَهُۥ فَرِيقٞ مِّنۡهُمۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ
لَا يُؤۡمِنُونَ ١٠٠ وَلَمَّا جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٞ
لِّمَا مَعَهُمۡ نَبَذَ فَرِيقٞ مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ
كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَرَآءَ ظُهُورِهِمۡ كَأَنَّهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٠١



(94) Yaa Nabiyyicha! Yahuudotaan 'jannanni biyya aakhiraatti isinuma qofaaf yoo taate, sadarkaa kana saffisaan akka argattaniif, rakkoo jiruu addunyaatiifi yaada ishee jalaa akka boqattaniif jecha yoo jecha keessan kana keessatti dhugaa dubbattan ta'eef du`a hawwaa' jedhi.

(95) Sababa wanta jireenya isaanii keessatti dabarfatan kan akka Rabbitti kafaruu, ergamoota isaa kijibsiisuufi kitaabota isaa jijjiiruu irraa kan ka`e gonkuma du`a hin hawwanu. Miidhaa raawwattoota isaan irraa ta`eefi kan biraatis Rabbiin ni beeka. Hundumaayyuu hojii isaatiin mindeessa.

(96) Yaa Nabiyyicha! dhugumatti jiruu addunyaa hangam xinnaattee salphattus Yahuudota nama hunda irra kan isheef bololanu ta`uu agarta. Inumaa isaan abbootii kitaabaa ta`uufi kaafamiinsa guyyaa Qiyaamaatti kan amanan ta`uu wajjin mushrikoota kaafamiinsaafi qormaatatti hin amanne caalaa isaantu bololoodha. Oduma umriin isaa dheerachuun hanga fedhellee gahe adabbii Rabbii irraa kan isa fageessu kanuma hin ta'in tokkoon isaanii umriin isaa bara kuma isaaf ta`uu jaal`ata. Rabbiin hojii isaanii ni arga; wanti tokkollee isa irraa hin dhokatu ishee irratti isaan mindeessuuf jira.

(97) Yaa Nabiyyichaa! Yahuudota irraa warra 'Jibriil maleykota keessaa diina keenya' jedhaniin 'namni Jibriiliif diina ta'e isatu Qur'aana kitaabota Rabbiin biraa buufaman kan akka Tawraatiifi Injiil dhugeessaa, khayrii irratti qajeelchaafi Mu'uminoota immoo waan Rabbiin qananii irraa isaaniif qopheesseen gammachiisaa ta'e fudhatee sirratti bu'e. Namni maleykaa haala kana qabuun diina ta'e inni dhugumatti jallattoota irraayi' jedhiin.

(98) Namni Rabbiin, Maleykotaafi ergamoota isaa diina godhate akkasumas malaaykoota lamaan Rabbitti dhiheeffamoo Jibriiliifi Mikaa`eeliin diina godhate dhugumatti kaafiroota isin irraa ta`eefi kan biroofis Rabbiin diina isaaniiti. Namni Rabbiin diina isaa ta`e hoonguu ifa galaa ta`een deebi`a.

(99) Yaa Nabiyyicha! Nabiyyummaafi wahyii ati dhufteen keessatti dhugaa ta`uu kee irratti mallattoowwan ifa galoo ta`an gara keetti buufneerra. Warra amantii Rabbii irraa bahoo ta`an malee mallattoolee ifa galoo ta`anitti namni kafaru hin jiru.

(100) Fokkina haala Yahuudotaa irraa kan ka`e lakkoofsuma lubbuu isaanii irratti waadaa kaa`aniin kan akka nabiyyummaa Muhammad (saw) kan Tawraat irratti qajeelchitetti amanuufaa gareen isaan irraa ta`an waadaa ni diigu. Dhugaatti baayyeen Yahuudota kanaa waan Rabbiin buusetti hin amananu. Sababni isaas iimaanni waadaa guutuutti nama kakaasa.

(101) Yeroo Muhammad (saw) Rabbiin biraa haala isaa kan Tawraat keessa jiruun walgalaa ta`ee isaanitti dhufu odoo waan Tawraat keessa jiruufi kan Tawraat itti qajeelchite ilaalcha itti hin kennin bifa nama wallaalaa fakkaatanii dugduuba isaaniitti darbanii irraa garagalan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu`uminni dhugaa qananii yeroo hundaa Rabbiin biraa waan kajeeluuf du`a odoo hin sodaatin Rabbiin qunnamuu gammada.
- Jireenya xinneenyaatiifi kabajaa hin qabne taatee utuma jirtuu Yahuudoonni jiruu addunyaatiif bololuu isaanii.
- Dhugumatti namni waliyyoota Rabbii kan isatti dhiheeffamoo ta`an diina godhate Rabbiin diina godhateera.
- Yahuudoonni nabiyyummaa Muhammad (saw) kitaaba harka isaanii jiru dhugoomsaa ta`uu erguma beekanii booda irraa garagalan.
- Namni beekumsa isaatiin hin fayyadamin wallaaluma isaa keessatti waan nama wallaalaan walfakkaateef wallaalumaan ibsamuun isaa sirriidha.

وَٱتَّبَعُواْ مَا تَتۡلُواْ ٱلشَّيَٰطِينُ عَلَىٰ مُلۡكِ سُلَيۡمَٰنَۖ وَمَا كَفَرَ
سُلَيۡمَٰنُ وَلَٰكِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ كَفَرُواْ يُعَلِّمُونَ ٱلنَّاسَ
ٱلسِّحۡرَ وَمَآ أُنزِلَ عَلَى ٱلۡمَلَكَيۡنِ بِبَابِلَ هَٰرُوتَ وَمَٰرُوتَۚ
وَمَا يُعَلِّمَانِ مِنۡ أَحَدٍ حَتَّىٰ يَقُولَآ إِنَّمَا نَحۡنُ فِتۡنَةٞ فَلَا
تَكۡفُرۡۖ فَيَتَعَلَّمُونَ مِنۡهُمَا مَا يُفَرِّقُونَ بِهِۦ بَيۡنَ ٱلۡمَرۡءِ
وَزَوۡجِهِۦۚ وَمَا هُم بِضَآرِّينَ بِهِۦ مِنۡ أَحَدٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ
وَيَتَعَلَّمُونَ مَا يَضُرُّهُمۡ وَلَا يَنفَعُهُمۡۚ وَلَقَدۡ عَلِمُواْ لَمَنِ
ٱشۡتَرَىٰهُ مَا لَهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنۡ خَلَٰقٖۚ وَلَبِئۡسَ مَا شَرَوۡاْ بِهِۦٓ
أَنفُسَهُمۡۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ١٠٢ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ وَٱتَّقَوۡاْ
لَمَثُوبَةٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ خَيۡرٞۚ لَّوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ١٠٣
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقُولُواْ رَٰعِنَا وَقُولُواْ ٱنظُرۡنَا
وَٱسۡمَعُواْۗ وَلِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٠٤ مَّا يَوَدُّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَلَا ٱلۡمُشۡرِكِينَ
أَن يُنَزَّلَ عَلَيۡكُم مِّنۡ خَيۡرٖ مِّن رَّبِّكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَخۡتَصُّ
بِرَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ١٠٥



(102) Yeroma diinii Rabbii dhiisanu bakka isaa kijiba shayxaanni mootummaa Nabi Suleymaan irratti uumu hordofan. Innis mootummaa isaa sihriidhaan gadi dhaabbate kan jedhuudha. Garuu Suleymaan akka yahuudonni jette sihrii hojjatee hin kafarre. Garuu shayxaanonni sihrii nama barsiisuudhaan kafaran. Sihrii maleykaa lamaan Haaruutiifi Maaruut irratti namoota mokkoruudhaaf magaalaa Baabilitti buufame barsiisan. Maleykaan kun lamaan nama tokkollee 'nuti mokkoroofi qormaata; kanaafuu sihrii barattee hin kafarin' jedhanu malee hin barsiisanu. Namni gorsa isaanii hin qeebalin isaan irraa barata; gosa sihrichaa irraa kan jibbaa jidduutti facaasuudhaan haadha manaafi abbaa manaa adda baasutu jira. Warri sihrii hojjatan kun nama tokkollee eeyyama Rabbiitiin malee hin miidhanu. Waan isaan miidhu kan isaan hin fayyanne baratan. Dhugumatti Yahuudonni kun namni kitaaba Rabbii sihriidhaan jijjiirrate aakhiraatti carraafi qoonni wahii isaaf hin jiruu beekaniiru. Ogga wahyii Rabbiin biraa ta'e sihriidhaan jijjiirratan wanti isaan lubbuu ofii itti gurguratan fokkate. Odoo waan isaan fayyadu kan beekan ta'anii silaa hojii fokkataafi jallina ifa galaa kanatti hin seenanu ture.

(103) Yahuudonni odoo dhugumaan Rabbitti amananii ajaja isaa hojjachuufi yakka isaa dhiisuudhaan isa sodaatanii, odoo waan isaan fayyadu beekanii silaa mindaa Rabbiitu waan isaan irra jiran caala ture.

(104) Rabbiin immoo mu'uminoota gara jecha gaarii filachuutti qajeelchee 'yaa wrra amantan jecha 'Raa'inaa' jedhu hin fayyadaminaa; innis haala keenya tiksi jechuu ture. Garuu yahuudonni jijjiiranii hiika biraa fokkataa itti fedhanii Nabiyyiidhaan (saw) dubbatu. Inni isaan itti fedhan gowwummaadha. Rabbiin hulaa kana cufuuf jecha kana irraa dhorge. Bakka ishee 'unzurnaa' (nu eegi waan ati jettu hubannaa) kan jedhu fayyadamuu gabroota Isaa ajaje. Isheen rakkoo tokkoon malee hiika sirrii kenniti. Kaafirootaaf adabbii laalessaatu jira.

(105) Kaafiroonni kamuu warra kitaabaas ta'anii kan biroo toltuun kamuu xiqqoo ta'ee baay'een Rabbii keessan biraa isin irratti buufamuu hin jaalatanu. Rabbiin rahmata isaa kan akka nabiyyummaa, wahyiifi iimaanaatiin gabroota isaa irraa abbaa fedhe filata. Rabbiin abbaa tola guddaati. Toltuun uumamni kamuu argatu isa biraa malee hin jiru. Ergamaa erguufi kitaaba buusuun Tola isaa kana irraayi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yahuudonni ogga Nabiyyii Rabbii Suleymaanitti sihrii hirkisan naamuusni isaanii badaa ta'uu agarsiisa. Rabbiin ishee irraa isa qulqulleesse. Dubbii isaanii keessattis isaan kijibsiise.
- Sihriin qabataman ni jira; qaamaafi sammuu irratti dhiibbaa qaba. Namni sihrii hojjatu kaafira. Murtiin isaa immoo ajjeechaadha.
- Mootummaa Rabbii keessatti toltuufi hamtuunillee eeyyamaafi beekumsa Isaatiin malee hin argamu.
- Karaa gara badii geessu cufuun kaayyoo sharii'aati. Jechaafi gocha dubbii badaa wahii namatti fakkeessu hunda irraa fagaachuun dirqama ta'a.
- Tolli harka Rabbii ol ta'ee jira; isatu rahmataafi ogummaa Isaatiin abbaa fedheef kenna.

نصف الحزب ١

۞ مَا نَنسَخۡ مِنۡ ءَايَةٍ أَوۡ نُنسِهَا نَأۡتِ بِخَيۡرٖ مِّنۡهَآ أَوۡ مِثۡلِهَآۗ
أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١٠٦ أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ
ٱللَّهَ لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٍ ١٠٧ أَمۡ تُرِيدُونَ أَن تَسۡـَٔلُواْ رَسُولَكُمۡ
كَمَا سُئِلَ مُوسَىٰ مِن قَبۡلُۗ وَمَن يَتَبَدَّلِ ٱلۡكُفۡرَ بِٱلۡإِيمَٰنِ
فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١٠٨ وَدَّ كَثِيرٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ
لَوۡ يَرُدُّونَكُم مِّنۢ بَعۡدِ إِيمَٰنِكُمۡ كُفَّارًا حَسَدٗا
مِّنۡ عِندِ أَنفُسِهِم مِّنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡحَقُّۖ فَٱعۡفُواْ
وَٱصۡفَحُواْ حَتَّىٰ يَأۡتِيَ ٱللَّهُ بِأَمۡرِهِۦٓۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
قَدِيرٞ ١٠٩ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَۚ وَمَا تُقَدِّمُواْ
لِأَنفُسِكُم مِّنۡ خَيۡرٖ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعۡمَلُونَ
بَصِيرٞ ١١٠ وَقَالُواْ لَن يَدۡخُلَ ٱلۡجَنَّةَ إِلَّا مَن كَانَ هُودًا
أَوۡ نَصَٰرَىٰۗ تِلۡكَ أَمَانِيُّهُمۡۗ قُلۡ هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ١١١ بَلَىٰۚ مَنۡ أَسۡلَمَ وَجۡهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ فَلَهُۥٓ
أَجۡرُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ١١٢



(106) Rabbiin yeroo murtii aayata Qur`aanaa tokko yookiin yeroo jecha ishee fuudhee namni ishee irraanfatu ammaafi boodaafis wanta isa sana irra bu`aa qabuun yookiin waan isa sana wajjin walgituun kan dhufu ta`uu ibseera. Kunis kan argamu beekumsaafi oguma Rabbiitiini. Yaa Nabiyyichaa! Rabbiin waan hunda irratti danda`aa waan ta`eef waan fedhe hojjachuufi waan fedhe murteessaa ta`uu isa ni beekta.

(107) Yaa Nabiyyichaa! dhugumatti Rabbiin abbaa samiifi dachii waan ta`eef waan fedhe murteessee gabroota isaa waan fedhetti ajajee waan fedhe irraa dhorkuu akkasumas sharii`aa irraa waan fedhe kan jijjiiru ta`uu beekteetta. Rabbiin alatti tiksaan wantoota keessan isiiniif tiksuufi tumsaan rakkina isin irraa deebisu isiniif hin jiru. Rabbuma qofatu kanuma hunda tiksa. Isumatu danda`aadhas.

(108) Yaa Mu`uminootaa! Akka ummanni Muusaa Rabbiin nu argisiisi jedhanii gaafatanitti ergamaa keessan gaafii dura dhaabbatuufi diddaa gaafachuun haala keessan ta`uu hin qabu. Namni iimaana kufriitti jijjiirrate karaa sirrii irraa dabeera.

(109) Yahuudaafi Nasaaraa irraa baayyeen sababa waanyoo (hisdii) isaan keessa jiru irraa kan ka`e akka dur taabota gabbartanitti erga isin amantanii boodas gara kufriitti isin deebisuu hawwu. Erguma wanti Nabiyyichi ittiin dhufe dhugaa Rabbiin biraa ta`e adda isaaniif ba`e akka sanitti hawwu. Yaa Mu`uminootaa! Hanga isaan keessatti murtiin Rabbii dhufutti hojii isaaniitiifi wallaaluma isaanii akkasumas wanta fokkataa lubbuu isaanii keessa jiru irra isaaniif darbi. Dhugumatti ajajni Rabbiitiifi hukmiin isaa kun dhufee jira; kaafirri islaamummaa fudhachuu yookiin gibira kennuu yookiin lolamuu filachiifamaniiru. Dhugumatti Rabbiin waan hunda irratti danda`aa waan ta`eef isa hin dadhabsiisanu. Rabbiin erga Mu`uminoota rakkina irratti obsuutti ajajee booda amantii isaanii irratti gadi dhaabbachuufi iimaana isaanii cimsachutti ajajuuf akkana jedhe:

(110) Salaata arkaana, waajibootaafi sunana ishee guutaa raawwadhaa. Zakaa qabeenya keessan irraa nama ishee haqa godhatuuf kennaa. Hojii gaarii jireenya keessan keessatti hojjattanii du`uu keessaniin dura lubbuu keessaniif ol keewwattan guyyaa Qiyaamaa gooftaa keessan biratti ni argattu; isa isin mindeessa. Dhugumatti Rabbiin waan isin hojjattan waan arguuf hundumawuu hojii isaatiin mindeessa.

(111) Gareen Yahuudaafi Kiristaana irraa taate hundumtuu jannanni keenyuma qofa jette; Yahuudaan nama yahuudaa ta`e malee namtokko jannata hin seenu jette; Nasaaraanis nama kiristaana ta`e malee jannata hin seenu jette. Kunis hawwii isaanii kan dhara ta`eefi yaada isaanii fokkotaa ta`eedha. Yaa Nabiyyicha! deebii isaanii deebisuuf ‘jecha keessan keessatti dhugaa kan duubbattan yoo taatan waan jettanu irratti ragaa keessan fidaa’ jedhiin.

(112) Jannata kan seenu nama Rabbitti garagalee ibaadaa isaa Rabbiif qulqulleesseedha. Kanumaa wajjin ibaadaa isaa keessatti waan ergamaan ittiin dhufe hordofuudhaan bareechee kan hojjetetu garee fedhe irraa haa ta`u isatu jannata seena. Isaafis mindaan isaa Rabbiin bira isaaf jira. Aakhiraattis waan isaan mudatuuf hin sodaatanu. Waan addunyaatti isaan darbeefis hin gaddanu. Wanti kun erga Nabi Muhammad (saw) ergamanii Muslimootaaf malee hin ta`u.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Amriin hundumtuu kan Rabbii waan ta`eef ahkaamotaafi sharii`aa isaa irraa waan fedhe jijjiireeti waan fedhe immoo hambisa. Kun hundumtuu beekumsaafi ogummaa isaatiin ta`e.
- Yeroo Rabbiin ummata Nabi Muhammad (saw) iimaanaafi ergamaa isaa hordofuun isaan filatu irra baayyeen warra kitaaba kennamanii hanga gara kufrii duraaniitti deebi`uu hawwanutti isaan waanyu (hassadu).

وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ لَيۡسَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ
لَيۡسَتِ ٱلۡيَهُودُ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَهُمۡ يَتۡلُونَ ٱلۡكِتَٰبَۗ كَذَٰلِكَ
قَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ مِثۡلَ قَوۡلِهِمۡۚ فَٱللَّهُ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ
يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ١١٣ وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن
مَّنَعَ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ أَن يُذۡكَرَ فِيهَا ٱسۡمُهُۥ وَسَعَىٰ فِي خَرَابِهَآۚ
أُوْلَٰٓئِكَ مَا كَانَ لَهُمۡ أَن يَدۡخُلُوهَآ إِلَّا خَآئِفِينَۚ لَهُمۡ فِي
ٱلدُّنۡيَا خِزۡيٞ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١١٤ وَلِلَّهِ ٱلۡمَشۡرِقُ
وَٱلۡمَغۡرِبُۚ فَأَيۡنَمَا تُوَلُّواْ فَثَمَّ وَجۡهُ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ١١٥
وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۖ بَل لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِۖ كُلّٞ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ١١٦ بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ
وَإِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ١١٧ وَقَالَ
ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ لَوۡلَا يُكَلِّمُنَا ٱللَّهُ أَوۡ تَأۡتِينَآ ءَايَةٞۗ
كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِم مِّثۡلَ قَوۡلِهِمۡۘ تَشَٰبَهَتۡ
قُلُوبُهُمۡۗ قَدۡ بَيَّنَّا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ١١٨ إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ
بِٱلۡحَقِّ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗاۖ وَلَا تُسۡـَٔلُ عَنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡجَحِيمِ ١١٩



113 Yahuudonni ‘Nasaaraan amantii sirrii irra hin jirtu’ jedhan; Nasaaraanis ‘yahuudaan amantii sirrii irra hin jirtu’ jedhan. Isaan hundinuu immoo kitaaba Rabbiin isaan irratti buuseefi nabiyyoota hundatti odoo adda hin baasin amanuu isa keessa jirus ni qara’u. Gocha isaanii kana keessatti Mushrikoota warra homaa hin beekne kan ergamoota hundaafi kitaabota isaan irratti buufame kijibsiisanitti fakkaatan. Kanaafuu Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa murtii isaa haqa ta’e kan inni ‘nama waan inni buuse hundatti amaneef malee milkuun hin jiru’ jedheen warra wal dhaban hunda gidduutti murteessa.

114 Nama masjida keessatti maqaan Rabbii dubbatamuu dhorgee salaata, zikriifi Qur’aana qara’uu dhorgee diiguufi ibaadaa keessatti dhorguudhaan ishee onsuufi balleessuu keessatti socho’e caalaa namni tokkollee kan miidhaa hojjate hin jiru. Warri ishee onsuuf socho’an kun waan kufriifi masjida Rabbii irraa namoota dhorguu irra jiranuuf masjida Rabbii sodaatoo onneen isaanii rommitu ta’anii malee seenuun isaaniif hin barbaachisu. Isaaniif jiruu addunyaa irratti harka mu’uminaatti xinnaachuutu isaaniif jira. Akkasumas aakhiraatti immoo waan masjida Rabbii irraa dhorganiif adabbii guddaatu isaaniif jira.

115 Mootummaan Bahaa, dhihaafi waan gidduu kanaa kanuma Rabbiiti. Gabroota isaa waan fedhetti ajaja. Eessattiyyuu yoo deebitan gara qiblaa Rabbitti gara galtu. Yoo Baytal Maqdisitti gara galuu yookiin Ka’abaatti deebi’uu isin ajaje, yookiin qiblaa dogongortan, yookiin immoo isheetti deebi’uun isinitti ulfaate rakkoon isin irra hin jiru. Sababni isaas kallattiin hunduu kan Rabbiiti. Rabbiin rahmanni isaa bal’aadha; rahmataafi laafintii isaatiin bal’aadha; niyyaa isaaniitiifi gocha isaaniis ni beeka.

116 Yahuudaan, Nasaaraafi mushrikoonni Rabbiin ilmoo qaba jedhan. Rabbiin kana irraa qulqullaa’eera. Inni uumama isaa irraa dureessa. Kan ilmoo godhatu nama itti haajomuudha. Inumaayyuu mootummaan samiifi dachii kan isaati. Uumamni hunduu gabricha isaati; akka fedhetti isaan garagaggalcha.

117 Rabbiin qulqullaa’e samii, dachiifi waan jiduu kana lamaanii fakkii wahiitiin malee uume. Ogga waan tokko fedhee murteesse ‘ta’i’ jennaan akka Rabbiin fedhetti ta’a. Murtii isaa wanti deebisu hin jiru.

118 Abbootiin kitaabaafi mushrikoonni warri homaa hin beekne haqa diddaaf jecha ‘maaliif Rabbiin kallattiidhumaan nutti hin dubbanne yookiin mallattoon qabatamaan dhuunfaadhaan maaliif nuuf hin dhufne?’ jedhan. Odoma barri isheetiifi bakki ishee waldhabee jiruu fakkiidhuma jecha isaanii kana ummanni sobsiifte duraan ergamoota isheetiin jette. Ummata ogga isaaniif mul’ate dhugaatti amananuuf mallattoolee ifa galchineerra. Shakkiin wahii isaanitti hin dhufu; diddaanis irraa isaan hin dhorgu.

119 Yaa Nabiyyichaa! Nuti amantii dhugaa shakkiin isa keessa hin jirreen akka ati mu’uminoota jannataan gammachiiftuufi kaafiroota ibidda irraa dinniintuuf si ergine. Dirqamni sirra jiru sirriitti qaqqabsiisuu qofa. Rabbiin warra ibiddaa kan sitti amanuu didan irraa si hin gaafatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kufriin odoma gostiifi bakki isaanii wal dhabeeyyu karaa tokko. Isaan Kafaruufi beekumsaan maleetti Rabbirratti dubbachuu keessatti wal fakkaatu.
- Namni yakka keessatti akkaan guddaa ta’e nama karaa Rabbii irraa dhorguufi nama gaarii hojjachuu fedhe dhorguudha.
- Rabbiin ol ta’e niitiifi ilmoo irraa qulqullaa’eera. Inni ummata irraa hin haajomu.

وَلَن تَرۡضَىٰ عَنكَ ٱلۡيَهُودُ وَلَا ٱلنَّصَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمۡۗ قُلۡ
إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلۡهُدَىٰۗ وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم بَعۡدَ ٱلَّذِي
جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٍ ١٢٠ ٱلَّذِينَ
ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَتۡلُونَهُۥ حَقَّ تِلَاوَتِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۗ وَمَن
يَكۡفُرۡ بِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٢١ يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ
ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَنِّي فَضَّلۡتُكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢٢ وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا
لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ شَيۡـٔٗا وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا تَنفَعُهَا
شَفَٰعَةٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ١٢٣ ۞ وَإِذِ ٱبۡتَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ رَبُّهُۥ بِكَلِمَٰتٖ (ثلاثة أرباع الحزب ٢)
فَأَتَمَّهُنَّۖ قَالَ إِنِّي جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ إِمَامٗاۖ قَالَ وَمِن ذُرِّيَّتِيۖ قَالَ
لَا يَنَالُ عَهۡدِي ٱلظَّٰلِمِينَ ١٢٤ وَإِذۡ جَعَلۡنَا ٱلۡبَيۡتَ مَثَابَةٗ لِّلنَّاسِ
وَأَمۡنٗا وَٱتَّخِذُواْ مِن مَّقَامِ إِبۡرَٰهِـۧمَ مُصَلّٗىۖ وَعَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ
وَإِسۡمَٰعِيلَ أَن طَهِّرَا بَيۡتِيَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلۡعَٰكِفِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ
١٢٥ وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّ ٱجۡعَلۡ هَٰذَا بَلَدًا ءَامِنٗا وَٱرۡزُقۡ أَهۡلَهُۥ
مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ مَنۡ ءَامَنَ مِنۡهُم بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ قَالَ وَمَن كَفَرَ
فَأُمَتِّعُهُۥ قَلِيلٗا ثُمَّ أَضۡطَرُّهُۥٓ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلنَّارِۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٢٦



(120) Rabbiin Nabiyyii isaa kallattii itti argisiisee 'Yahuudoonniifi Kiristaanoonni hanga ati Islaamummaa dhiiftee waan isaan irra jiranu hordoftutti sirraa hin jaal`atanu. wanti kun erga dhugaan mul`ataan sitti dhufeen booda sirraa yookiin hordoftoota kee keessaa tokko irratti yoo argame Rabbirraa tumsa yookiin gargaarsa homaa hin agartu' jechuudhaan itti dubbate. Kun hammeenya haqa dhiisanii warra dhara hordofu waliin deemuun qabu ibsuudha.

(121) Qur`aanni kabajamaan garee abbootii kitaabaa ta`an irraa kitaabota buufamte kan isaan harka jirtutti hojjatanii dhugaan ishee hordofan jechuun dubbatee akka armaan gadii kana jedhe: Isaan kun kitaabota kana keessatti mallattoo dhugummaa Nabi Muhammad (saw) irratti nama qajeelchitu waan arganiif isatti amanuutti daddafu. Gareen kaan immoo kufrii ishee irratti hafnaan hoonga'uun isheedhaaf ta`e.

(122) Yaa Ilmaan Israa`iil! tola kiyya kan diiniifi addunyaa Ani isin irratti oole san yaadadhaa. Ammas jiraattota bara keessan jiranu irra Nabiyyummaafi mootummaa isiniif kennuun isin caalchisuu kiyya yaadadhaa.

(123) Ajaja Rabbii hordofuufi dhorkaa isaa irraa fagaachuun gidduu keessaniifi adabbii guyyaa Qiyaamaatti tika godhaa. Sababni isaas guyyaa sana keessatti lubbuun tokko lubbuu biraatiif homaa godhuu hin dandeessu. Hangam guddatuu furiin tokkollee ishee irraa hin fuudhamu. Shafa`aan nama tokkollee hanguma fedhe sadarkaan isaa guddatus ishee hin fayyadu. Rabbii gaditti tumsaan isheef tumsu hin jiru.

(124) Yeroo Rabbiin ahkaamotaafi dirqamoota adda addaatiin Ibraahiimiin mokkoree guutummaan guututti Ibraahiim raawwatu sana yaadadhu. Rabbiin Nabiyyii isaa Ibraahiimiin 'ani dura bu`aa namoonni hojiifi haala isaa keessatti isa hordofanuun si godha' isaan jennaan Ibraahiimis 'Yaa Rabbi! Akkuma kana ilmaan kiyya keessaayis dura bu`oota namni itti hidhatu taasisi' jedhe. Rabbiinis 'dura bu`ummaa amantaa keessatti taate kanan waadaa siif gale sana ilmaan kee irraa warra badii dalaganuuf hin ta`u' jedhee deebiseef.

(125) Yeroo Rabbiin mana kabajamaa sana iddoo namni itti deebi`uufi kan qalbiin isaanii itti rarraatu godhu sana yaadadhu. Lakkoofsuma isa irraa (gara biyyaa isaanitti) fedhatanu gara isaatti deebi`u. Isaaniifis biyya nagaa taasiseef. Ammas Rabbiin namootaan dhakaa Ibraahiim yeroo Kaabaa ijaaru irra dhaabbataa ture sana biratti bakka salaataa godhadhaa jedhe. Ibraahiimiifi ilma isaa Ismaa`iiliin mana kabajamaa sana xuriifi taabota irraa qulqulleessaa namoota isa keessatti xawaafa, i'itikaafa godhu akkasumas itti salaatuun ibaadaa gochuu barbaadanuuf qopheessaa jechuun itti dhaamne.

(126) Yaa Nabiyyicha! Yeroo Ibraahiim 'yaa gooftaa kiyya! Makkaan biyya nagaa kan namtokkollee isa keessatti hamtuun hin xuqamne godhi. Jiraattota biyya sanii gosa fuduraalee irraa isaan soori. Soorata warra siifi guyyaa aakhiraatti amane qofaaf taasisi' jedhee kadhannaan Rabbiin Ibraahiimiin 'isaan keessaa nama kafares addunyaa keessatti qananii xiqqaa waan ta`eef isa sooruudhaan nan qanansiisa; Ergasii aakhiraatti gara adabbii ibiddaattan isa dabarsa. Iddoon inni guyyaa Qiyaamaa itti deebi'uuf taa`u waa fokkate' jedhu yaadadhu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dhugumatti Muslimoonni hanguma fedhan Yahuudotaafi Kiristaanotatti tola oolanus hanga amantii isaanii irraa isaan baasanii jal`ina isaanii irratti isaan hordofanutti isaan irraa hin jaal`atanu.
- Diinii keessatti dura bu`ummaan iimaana sirriitiifi yaqiinan ajaja Rabbii iratti dhaabbachuun yoo dhobsan malee hin argamtu.
- Barakaa du`aa`ii Ibraahiim biyya kabajamaa kanaaf godheetiin Rabbiin namootaaf iddoo nagaa isa godhee jiraattota isheetiifis akaakuu soorataa adda addaatiin tola itti oole.

وَإِذۡ يَرۡفَعُ إِبۡرَٰهِـۧمُ ٱلۡقَوَاعِدَ مِنَ ٱلۡبَيۡتِ وَإِسۡمَٰعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلۡ
مِنَّآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٢٧ رَبَّنَا وَٱجۡعَلۡنَا مُسۡلِمَيۡنِ
لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَآ أُمَّةٗ مُّسۡلِمَةٗ لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبۡ عَلَيۡنَآۖ
إِنَّكَ أَنتَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٢٨ رَبَّنَا وَٱبۡعَثۡ فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ
يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ
وَيُزَكِّيهِمۡۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٢٩ وَمَن يَرۡغَبُ عَن مِّلَّةِ
إِبۡرَٰهِـۧمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفۡسَهُۥۚ وَلَقَدِ ٱصۡطَفَيۡنَٰهُ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ
وَإِنَّهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٣٠ إِذۡ قَالَ لَهُۥ رَبُّهُۥٓ أَسۡلِمۡۖ
قَالَ أَسۡلَمۡتُ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٣١ وَوَصَّىٰ بِهَآ إِبۡرَٰهِـۧمُ بَنِيهِ
وَيَعۡقُوبُ يَٰبَنِيَّ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰ لَكُمُ ٱلدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ
إِلَّا وَأَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٣٢ أَمۡ كُنتُمۡ شُهَدَآءَ إِذۡ حَضَرَ يَعۡقُوبَ
ٱلۡمَوۡتُ إِذۡ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعۡبُدُونَ مِنۢ بَعۡدِيۖ قَالُواْ نَعۡبُدُ
إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ ءَابَآئِكَ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ إِلَٰهٗا
وَٰحِدٗا وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٣ تِلۡكَ أُمَّةٞ قَدۡ خَلَتۡۖ لَهَا مَا كَسَبَتۡ
وَلَكُم مَّا كَسَبۡتُمۡۖ وَلَا تُسۡـَٔلُونَ عَمَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٣٤



127 Yaa Nabiyyicha! Yeroo Ibraahiimiifi Ismaa`iil haala Rabbiif of gadi qabanuun ‘yaa gooftaa keenya dalagaa keenya kan akka mana kana ijaaruu nurraa qeebali sumatu kadhaa keenya nuuf owwaata; niyyaafi hojii keenyas sumatu beekaadha’ jedhaa bu`uura Ka’abaa ol kaasan yaadadhu.

128 Yaa Rabbii keenya nu lamaanuu nama ajaja kee jala butamu, siif of gadi qabu, sitti homaa hin qindeessine nu godhi. Ilmaan keenya irraas namoota siif ajajamu jiraachisi. Akkaataa ibaadaa keetiis nu barsiisi; yakkaafi hanqina keenya nuuf araarami. Suma qofatu tawbaa nama tawbatee qeebala; isaan mararfatas.

129 Yaa Rabbii keenya ergamaa isaan irraa ta’e ilmaan Ismaa’iil irraa ta’ee kan keeyyata kee ati buufte isaan irratti qara’u, Qur’aanaafi sunnaa isaan barsiisu, shirkiifi haala hin taane irraa isaan qulqulleessu isaaniif ergi. Ati sumatu cimaa mo’ataa, hojiifi murtii kee keessattis ogeessa waan taateef.

130 Nama lubbuu isaa gowwummaafi dhugaa dhiisee gara jallinaa maquun kan salphina lubbuu isaatiin fedhe malee amantii Ibraahiim irraa gara amantii biroo namni maqu tokkolleen hin jiru. Nuti addunyaa keessatti Nabi Ibraahiimiin ergamaafi jalalloo godhuun filannee jirra. Dhugumatti inni aakhirattis warra wanta isaan irratti dirqama ta’e raawwatanii sadarkaa guddoo argatan irraayi.

131 Sababa inni yeroo Rabbiin isaa ‘ibaadaa ana qofaaf qulqulleessii anaaf ajajamuun naaf gadi jedhi’ jedhu Islaamatti ariifatee ‘Rabbii gabroota uume, isaan sooruufi akkaataa hundaa jijijjiiruuf Islaama’e (ajajame)’ jedhee deebisiif Rabbiin isa filate.

132 Ibraahiim ilmaan isaatiif jechoota kana dhaame: “Rabbii gooftaa aalamaatiif ajajame” kan jedhu; Ya’aquubis akkasuma kana ilmaan isaatiif dhaame. Ilmaan isaaniitti lallabanii ni jedhan: ‘Rabbiin diinii Islaamaa isiniif filate. Kanaafuu isin odoo keessaafi gubbaadhaan Muslima taatanii jirtanuu hanga duuti isinitti dhufutti isa qabadhaa. ‘

133 Sila isin ogga Ya’aquubitti duuti dhufee ilmaan isaa gaafatee ‘booda du’a kiyyaatii maal gabbartu?’ jennaan deebii gaaffii isaatiif ‘Gooftaa kee, Gooftaa abbaa keetii Ibraahiim, Ismaa’iiliifi Is-haaq kan gabbaramaa tokkicha ta’e gabbarra; nuti Isa tokkichaaf ajajamoodha’ jedhan oduu isaatti hirmaattaniittuu?

134 Kun ummata warra duraan tare keessatti tarteedha. Gara hojii hojjattee dabarsitees dhaqqabdeetti. Toltuufi hamtuu irraas waanuma isheen hojjatattetu isheef jira; isiniifis waanuma isin hojjatattantu jira. Hojii isaanii irraa hin gaafatamtanu; isaanis hojii keessan irraa hin gaafatamanu. Namni tokkollee dilii nama biraatiin hin qabamu; inumaa hundi namaatuu waan hojjateen mindeeffama. Kanaafuu hojiin namoota taranii hojii keessan xinxaluu irraa isin hin shaagalin. Nama tokkollee booda rahmata Rabbiitii hojii gaarii malee homtuu isa hin fayyadu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu’uminni Rabbiin sodaatu hojii isaa gaariidhaan hin gowwoomfamu; inumaa isarratti deebifamee irraa qeebalamuu dhabuu sodaata. Kanaafuu akka Rabbirraa qeebalu kadhachuu baay’isa.
- Barakaa du’aa’ii abbootii nabiyyootaa kan ta’e Ibraahiim Rabbiin du’aa’ii isaa qeebalee dhuma ergamaa Isaafi caalaa ergamootaa Makkaa irraa taasise.
- Amantiin Ibraahiim isatu amantii sirrii uumama namaatiin wal galuudha. Wallaalaa uumama isaa faallessu malee ishee nuffee irraa duuba hin deebi’u.
- Ilmaaniif karaa qajeelaa akka hordofan dhaamsa godhuufi akka dhugaa qabatanii irra turan waadaa isaan seensisuun barbaachisaa ta’uu.

وَقَالُواْ كُونُواْ هُودًا أَوۡ نَصَٰرَىٰ تَهۡتَدُواْۗ قُلۡ بَلۡ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِـۧمَ
حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٣٥ قُولُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ
أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ
وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَآ أُوتِيَ ٱلنَّبِيُّونَ مِن
رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٦
فَإِنۡ ءَامَنُواْ بِمِثۡلِ مَآ ءَامَنتُم بِهِۦ فَقَدِ ٱهۡتَدَواْۖ وَّإِن تَوَلَّوۡاْ
فَإِنَّمَا هُمۡ فِي شِقَاقٖۖ فَسَيَكۡفِيكَهُمُ ٱللَّهُۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ
١٣٧ صِبۡغَةَ ٱللَّهِ وَمَنۡ أَحۡسَنُ مِنَ ٱللَّهِ صِبۡغَةٗۖ وَنَحۡنُ لَهُۥ
عَٰبِدُونَ ١٣٨ قُلۡ أَتُحَآجُّونَنَا فِي ٱللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَرَبُّكُمۡ
وَلَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُخۡلِصُونَ ١٣٩
أَمۡ تَقُولُونَ إِنَّ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ
وَٱلۡأَسۡبَاطَ كَانُواْ هُودًا أَوۡ نَصَٰرَىٰۗ قُلۡ ءَأَنتُمۡ أَعۡلَمُ أَمِ
ٱللَّهُۗ وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن كَتَمَ شَهَٰدَةً عِندَهُۥ مِنَ ٱللَّهِۗ وَمَا ٱللَّهُ
بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ١٤٠ تِلۡكَ أُمَّةٞ قَدۡ خَلَتۡۖ لَهَا مَا كَسَبَتۡ
وَلَكُم مَّا كَسَبۡتُمۡۖ وَلَا تُسۡـَٔلُونَ عَمَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٤١



135 Yahuudonni ummata kanaan ‘yahuudaa ta’aa ni qajeeltuu’ jedhan. Nasaaraanis ‘nasaaraa ta’aa ni qajeeltuu’ jedhan. Yaa Nabiyyichaa! Deebii isaanii keessatti ‘amantii Ibraahiim kan amantii jajalloo irraa gara amantii sirrii dabe hordofna; inni warra Rabbitti waa qindeessan irraa hin taane’ jedhi.

136 Yaa Mu’uminootaa! Warra amantii dharaa kanaa kan akka yahuudaafi nasaaraatiin jedhaa: ‘Rabbitti amanne; Qur’aana isa nurratti buufamettis amanne. Akkasumas waan Ibraahiim, ilmaan isaa Ismaa’iil, Is-haaqiifi Ya’aquub irratti buufametti amanneerra. Ammas Tawraat isa Rabbiin Muusaadhaaf kenneefi Injiil isa Rabbiin Iisaadhaaf kennetti amanne. Kitaabota Rabbiin nabiyyoota hundaafuu kennetti amanneerra. Tokkoon isaanii adda baafnee gariitti amannee gariitti hin kafarru. Hunduma isaatti amanna. Nuti isuma qofaaf ajajamaa Muslima. ‘

137 Yoo yahuudonni, nasaaronniifi kaafiroonni biroos iimaana akka keessanii amanan dhugumatti gara karaa sirrii isa Rabbiin filatee qajeelaniiru. Yoo nabiyyoota hunda yookiin garii isaanii kijibsiisuudhaan iimaana irraa gara galan immoo isaan wal dhabbiifi diinummaa keessa qofa jiru. Rabbiin hamtuu isaanii irraa si tiksa; isaan irrattis si tumsa. Inni dubbii isaanii ni dhaga’a; niyyaafi gocha isaaniis beekaadha.

138 Amantii Rabbii kan inni irratti isin uume gubbaafi keessaan qabadhaa. Amantii Rabbii irra eenyunuu amantii gaarii hin qabu. Kan Rabbii uumamaan wal gala. Bu’aa ni buusa miidhaa ni deebisa. Kanaafuu ‘nuti Rabbii tokkicha gabbaroodha; waan tokkollee Isatti hin qindeessinu’ jedhaa.

139 Yaa Nabiyyichaa! Jedhi: ‘yaa abbootii kitaabaa sila sababa kitaabni keessan dura ta’eefi amantiin keessanis dura ta’eef nutu isin irra Rabbitti dhihoodha jettanii nuun falmituu. Sun isin hin fayyadu. Rabbiin numa hundaafuu gooftaadha. Gooftaa keessan qofaa miti. Nutis hojii mataa keenyaa kan isin irraa hin gaafatamne qabna; isinis hojii mataa keessanii kan nuti irraa hin gaafatamne qabdu. Hundumtuu hojii isaatiin mindeeffamuuf taa’a. Nuti ibaadaafi ajaja keessatti Rabbiin qofaaf qulqulleessoodha; homaa Isatti hin qindeessinu. ‘

140 Yaa abbootii kitaabaa sila ‘Ibraahiim, Ismaa’iil, Is-haaq, Ya’aquubiifi Nabiyyoonni ilmaan Ya’aquub irraa ta’an amantii Yahuudaa yookiin Nasaaraa irra jiru’ jettuu? Yaa Nabiyyichaa! Deebii isaanii keessatti ‘sila isinimoo Rabbitu irra beeka?’ jedhiin. Yoo isaan amantii keenyarra turan jedhaniif kijibaniiru. Sababni isaas ergamuufi du’uun isaanii buufamuu Tawraatiifi Injiil dura ture. Isaan Rabbiifi ergamoota Isaa irratti kijibaa jiru, isaan dhugaa isaan irratti buufame ni dhoksaniitu kanarraa barama. Nama ragaa mirkanooftuu Rabbiin biraa ta’uu ishee beekee isa bira jirtu akka gocha abbootii kitaabaa kanaatti dhokse irra namni miidhaa raawwate hin jiru. Rabbiin dalagaa keessan irraa dagataa miti; sanarratti isin mindeessuuf jira.

141 Kun ummata isin dura tarteedha. Hojii hojjatteenis wal geesseetti. Isheedhaaf waanuma isheen hojjattetu jira; isiniifis waanuma isin hojjattantu jira. Hojii isaanii irraa hin gaafatamtanu isaanis hojii keessan irraa hin gaafatamanu. Namni tokkollee dilii nama biraatiin hin qabamu. Hojii nama biraatiinis hin fayyadamu. Hundinuu waan hojjatee dabarfateen mindeeffama.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Abbootiin kitaabaa haala waan Rabbiin nabiyyii Isaa Muhammad (saw) irratti buusetti kafaranii jiranuun, nuti dhugaa irra jirra jedhanii falmuun isaan hin fayyadu.
- Amantiin cuuphaa jedhamee waamamuun isaa waan gochaafi mallattoon isaa Muslima irratti akka mallattoon cuuphaa huccuu irratti mul’atu ifa galee mul’atuuf.
- Rabbiin uumama isaa hundaa ogga uumu gooftummaafi gabbaramaa ta’uu Isaa amanuu irratti uume. Wanti kana irraa isaan jallisu shayxaanaafi gargaartota isaati.